


# Hali ya Haki za Watoto Tanzania

# HALI YA HAKI ZA WATOTO TANZANIA

## 'Taarifa ya Utafiti Juu ya Hali Halisi ya Kisheria na Kiutendaji'




Haki za Watoto Wanaokabiliwa na Makosa ya Jinai Tanzania

Bind

# YALIYOMO

SURA YA NNE

IMEANDALIWA NA
KITUO CHA SHERIA NA HAKI ZA BINADAMU
Ocean Road, Tulyer House
S. L. P. 75254, Dar-Es-Salaam
Simu: 2117768/2118353
Tarakinishi: 2113177
Baruapepe: lhrctz@raha.com

**WATAFITI**
Clement J. Mashamba (Wakili) - Mwanza, Tabora, na Ngara
Charles M. Nkonya (Wakili) - Lindi, Mbeya, na Dodoma
Catherine Lyimo (Mwanasheria) - Arusha, Tanga, na Moshi

**TAARIFA YA MWISHO YA KIINGEREZA**
Living R. Kimaro
Diocles M. S. Rutahindurwa
Charles M. Nkonya
Clement J. Mashamba

**UCHAMBUZI WA KISHERIA**
Clement J. Mashamba
TAFISIRI:
Clement J. Mashamba
Charles M. Nkonya
Deocles M. S. Rutahindurwa
Susan Makatte

**WAHARIRI**
Israel Ilunde
Clement J. Mashamba

# DIBAJI

Lengo kuu la utafiti huu lilikuwa ni kubainisha hali halisi kuhusu usimamizi wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini, kwa minajili ya kuangalia ni kwa namna gani marekebisho katika mfumo wa sera na sheria kuhusu swala zima la haki za watoto yanaweza kufanywa. Utafiti huu pia ulilenga katika kubainisha ukiukwaji wa haki katika vyombo vilivyokabidhiwa dhamana ya kulinda haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini, kwa upande mmoja; na kwa upande mwingine, ulilenga katika kuweka kumbukumbu za kesi ambazo kwazo twaweza kung'amua kiwango cha usimamizi mzuri au usimamizi mbovu wa haki za watoto nchini.

Hivyo basi, taarifa hii imejikita zaidi kwenye matokeo ya utafiti yaliyopatikana kutoka mikoa ya Dar-Es-Salaam, Dodoma, Lindi, Mbeya, Tabora, Kagera (Ngara), Mwanza, Arusha, Moshi na Tanga, mkazo zaidi ukiwekwa katika idara za Mahakama, Polisi, Ustawi wa Jamii na Magereza. Aidha, utafiti huu ulihusisha pia taasisi zisizo za kiserikali (NGO) ambazo mchango wake, kwa namna moja au nyingine, ni wa kiwango kikubwa katika kulinda haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini. Taarifa hii imegawanyika katika sura nne. Sura ya kwanza inahusu wazo kuu la utafiti mzima. Sura ya pili inaongelea misingi na kanuni za kimataifa kuhusu mfumo wa usimamizi wa haki za watoto wanakabiliwa na makosa ya jinai, lengo likiwa ni kuainisha, kutathimini na kuona kama mfumo wa sheria nchini unafuata misingi na kanuni hizo.

Sura ya tatu inachambua matokeo ya utafiti. Na katika utafiti huu imegundulika kuwa mfumo wetu wa usimamizi wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai una mapungufu mengi. Kwanza, sheria yenyewe imepitwa na wakati. Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13, ambayo inatoa misingi ya usimamizi wa haki za watoto walio katika mgogoro na mfumo wa jinai, ilitungwa zaidi ya miaka 65 iliyopita, bila shaka kukidhi maslahi ya wakoloni. Hata hivyo, bado inafanya kazi hadi hii leo. Pili, sheria yenyewe imeshindwa kabisa kutoa fasiri mahsusi ya mtoto kama inavyoainishwa katika misingi na kanuni za kimataifa zinazolinda haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai. Tatu, sheria haitoi mfumo ulio wazi katika kuwakamata, kuwahoji, kuwaweka kizuizini na/au kuwashitaki watoto kwa makosa ya jinai.

Nne, kwamba sheria inayoongoza mfumo wa usimamizi wa haki za watoto nchini imeegemea zaidi katika kutoa adhabu badala ya kubadili tabia au kuadibisha watoto kwani kimsingi husisitiza kuweka watoto waliotenda makosa ya jinai katika magereza yao na shule maalum za watoto, badala ya kuwaelekeza katika mfumo ambao kwao wangebadili tabia kwa kufundishwa na kupewa vipaji vipya vyenye mustakabali wa matumaini.

Tano, kwamba hata watendaji katika mfumo wa usimamizi wa haki za mtoto wanakiri kwamba hakuna mafunzo ya kudumu kuhusu sheria, kanuni na misingi ya haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai kama somo linalojitegemea wakati wa mafunzo yao ya kazi. Aidha, wakati utafiti huu umebaini kuwa kesi nyingi za jinai dhidi ya watoto zinafunguliwa mahakama za mwanzo ikilinganishwa na kesi chache katika mahakama za juu yake, mahakimu wa mahakama za mwanzo ambao kwa msingi huo, wako mstari wa mbele katika usimamizi wa haki za watoto, hawajui kabisa misingi na kanuni muhimu zinazohitajika katika kusimamia haki za watoto. Hivyo mara nyingi hukumu zao zimekuwa zenye athari kubwa kwa watoto hao.

Mwisho, utafiti huu umegundua kuwa mchango na nafasi wa taasisi zingine zisizokuwa za kiserikali na jumuia nzima havijaainishwa kisheria, kwa mtazamo huo, panakuwepo mkanganyiko katika usimamizi wa haki za watoto wenye matatizo na mfumo wa sheria za jinai nchini. Kwa kifupi, haijulikani nani anapaswa kufanya nini.

Sura ya nne inabainisha matatizo yaliyoweza kujitokeza katika utafiti huu, na kupendekeza suluhu ili kuwepo kwa mfumo wa sheria ambao utalingana na misingi na kanuni za kimataifa katika kuhakikisha kwamba haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini zinalindwa iapasavyo.

# SURA YA KWANZA

## MFUMO WA USIMAMIZI WA HAKI ZA WATOTO WANAOKABILIWA NA MAKOSA YA JINAI NCHINI TANZANIA: TASWIRA YA UTAFITI

### 1.1: Utangulizi

Tangu zama za kale hadi leo katika jamii nyingi watoto daima wamekuwa wakitegemea misaada kutoka kwa watu wazima walio karibu nao. Kwa msingi huo, yaweza kusemwa kuwa kutokana na hali yao ya uchanga au udhaifu walionao, watoto wanahitaji matunzo na ulinzi maalum kutoka kwa watu wazima walio karibu nao.

Hata hivyo, katika sehemu nyingi duniani hali ya watoto ni mbaya kupindukia kwa sababu ya nakisi za hali za kijamii, majanga, vita, unyonyaji, ujinga, njaa na ulemavu. Aghalabu, watoto kwa uwezo wao, hawawezi kupambana na mabadiliko hayo kwa ufanisi wao.[1] Kwa hiyo, karibu kila jamii duniani imejikuta ikiweka misingi, kanuni na taratibu fulani, mara nyingi zikiwa katika mfumo wa kisheria, ambazo hutambua nafasi na mahitaji maalum ya watoto.

Katika ngazi ya kimataifa, hatua hizo, mara nyingi zichukuliwazo na serikali, hulenga katika kutengeneza mfumo wa ulinzi wa ziada kwa usalama wa watoto.[2] Hatua hizi zimefikiwa baada ya karibu miaka 70 ya juhudi za jumuiya ya kimataifa katika kuhakikisha kwamba jumuiya ya kimataifa inafuata utambuzi sahihi wa mahitaji muhimu ya watoto kama binadamu. Haja hii ilikuja kudhihirika kwa vitendo mnamo mwaka 1989 wakati Mkataba wa Umoja wa Mataifa juu ya Haki za Mtoto (utakao julikana hapa kama 'CRC') ulipopitishwa na Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa na Tanzania kuuridhia mnamo mwaka1991.

Lakini mpaka sasa zimekuwepo hatua hafifu za kisiasa ili kulinda ustawi wa jumla; ikiwa ni pamoja na haki na maslahi, ya watoto katika Tanzania. Kwa ujumla, tunaweza kusema hapa kwamba serikali ya Tanzania imeshindwa kutimiza majukumu yake kama yanavyoainishwa na CRC, ikiwa ni pamoja na usimamizi sahihi wa mfumo wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini.[3] Kwa hiyo, dola bado haijaweza kubainisha wigo na hatua sahihi ili kuweka changamoto muhimu katika kufanya usimamizi wa mfumo wa haki za watoto katika uhalisi wake nchini.

Mpaka hapo, tunaweza kusema kuwa dhumuni na/au lengo kuu la Mkataba wa Kimataifa wa Haki za Mtoto na matawi yake ya misingi ya kimataifa [4] bado kimsingi hayajaotesha mizizi nchini. Tuseme basi kwamba, hakuna mabadiliko yoyote ambayo yamekwisha fanywa kisheria licha ya Tanzania kuridhia mkataba huo. Ingawa sheria mama[5] ya haki za watoto wanaokabiliwa

1 Cees de Rove, 1998, *To Serve and To Protect: Human Rights and Humanitarian Law for Police and Security Forces*, Geneva, International Committee of the Red Cross, ukurasa wa 315.

2 Mfano mkataba wa kimataifa wa Haki za Watoto ulipitishwa na Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa, 20/11/1989 ikiwa ni hatua ya jumuia ya kimataifa kutambua ulinzi na usalama maalumkwa watoto ili kuweka kinga ya kisheria kwa watoto kabla na baada ya kuzaliwa.

3 Kwa mfano, Tume ya Kimataifa inayosimamia Utekelezaji wa Haki za Watoto iligundua kuwa Tanzania haina taarifa za kutosha kuhusu mfumo wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai. Kwamba ingawa ipo mahakama moja ya watoto iliyoanzishwa, bado haikidhi haja kwa nchi nzima. Msisitizo ulitolewa pia juu ya watoto kukamatwa na kuwekwa kizuizini katika mazingira yasiyofaa, ukosefu wa nyenzo muhimu katika vizuizi hivyo ili kuwasaidia watoto waharifu hasa wasichana, ukosefu wa wataalam na mfumo mbovu wa kutetea watoto ambao haki zao zimekiukwa.

4 Angalia juu.

5 Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13 ya sheria za Tanzania.

na makosa ya jinai inayotumika hii leo ilitungwa zaidi ya miaka 65 iliyopita pamoja na kuongezeka kwa watoto waharifu nchini, sasa ni muda muafaka wa kuchukua hatua za makusudi ili kunusuru usimamizi wa mfumo wa haki za watoto wa aina hii nchini.

Kwa msingi huo, utafiti huu umefanyika ili kubainisha hali halisi kuhusu usimamizi wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini, lengo kuu likiwa ni kubainisha wapi kuna uwezekano wa kuingilia kati kwa vitendo ili kuleta mabadiliko katika mfumo huu mzima.

## 1.2: Chimbuko la Utafiti

Katika Semina Maalum juu ya Haki za Watoto Wanaokabiliwa na Makosa ya Jinai, iliyofanyika Copenhagen, Denmark, kuanzia tarehe 3 mpaka tarehe 7, Desemba 2001, ujumbe wa Tanzania[6] ulikubaliana kimsingi kwamba *Kituo cha Sheria na Haki za Binadamu* kuratibu mradi wa Haki za Watoto Wanaokabiliwa na Makosa ya Jinai nchini. Vilevile, *Kituo cha Haki za Binadamu cha Denmark*, (DCHR), ambacho ndicho kilichoendesha semina hiyo, kilikubali kufadhili gharama zote za mradi huo.

Hivyo, ujumbe huo ulikubaliana kwamba kwa kuwa hakuna taarifa za kutosha kuhusu haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini[7], hatua ya kwanza katika kutekeleza mradi huu, iwe ni kufanya utafiti bayana ili pawe na taarifa za kutosha kuhusu usimamizi wa mfumo huo mzima.

## 1.3: Madhumuni ya Utafiti Huu

Utafiti huu ulikuwa na madhumuni yafuatayo:

(i) Kuainisha matatizo sugu katika usimamizi wa mfumo wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini.
(ii) Kuweka wazi ukiukwaji wa haki za watoto walio katika mfumo wa jinai au tabia mbaya kwa wafanyakazi katika mfumo huo.
(iii) Pale ilipobidi , kuweka kumbukumbu za kesi za aina yake ili kuonyesha kiwango cha usimamizi mzuri au mbaya wa mfumo huo nchini.
(iv) Kukusanya na kutunza taarifa kuhusu namna ya usimamizi mzuri au mbaya wa haki za watoto katika idara za polisi, ustawi wa jamii, mahakama magereza na jamii kwa ujumla nchini.
(v) Kuhifadhi na kutangaza wazi taarifa hizo kwa lengo la:
    - Kuchochea mabadiliko ya sera na sheria,
    - Kuongeza mwamko kwa watu ili pawepo majadiliano,
    - Kutia nguvu mabadiliko ya mitazamo na utamaduni baina ya watu, na
    - Kutumia taarifa hizo katika kujenga mwamko hai miongoni wa wataalamu na jamii kwa ujumla juu ya misingi ya kimataifa ya Haki za Watoto.
(vi) Kukusanya taarifa halisi ambazo zitawezesha kuwepo kwa maendeleo ya nyenzo muhimu za kufundishia jamii, ikiwa ni pamoja na kufundisha wafundishaji wa rika kwa kuwapatia kiongozi cha mwalimu kuhusu usimamizi wa mfumo wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini.
(vii) Kutumia taarifa zilizopatikana katika utafiti huu kuanzisha mfumo imara wa kutunza taarifa

[6] Wajumbe wa Semina hiyo kutoka Tanzania walikuwa: Ms. Matilda Philip, kutoka ofisi ya Mwendesha Mashitaka Mkuu wa Serikali; Salome S. Kaganda, Mkuregenzi wa Mahakama za Mwanzo nchini; Mh. Jaji Munuo, Mwakilishi wa ENVIROCARE; na Clement J. Mashamba, kutoka Kituo cha Sheria na Haki za Binadamu.

[7] Kituo cha Sheria na Haki za Binadamu ni shirika lisilo la kiserikali lilisajiliwa chini ya sheria ya makampuni, sura 212, mwaka 1991, kazi zake pamoja na mengine ni kutoa elimu ya Haki za Binadaku, kutoa msaada wa kisheria kuendesha utafiti na kusimamia Haki za Binadamu.

za watoto walio mikononi mwa vyombo vya dola kwa kuzingatia mchango wa idara za polisi, mahakama, ustawi wa jamii, magereza na jumuiya/vyama visivyo vya kiserikali.

## 1.4: Upeo na Wigo wa Utafiti

Utafiti huu ulilenga katika kukusanya taarifa husika kuhusu utendaji kazi wa vyombo vilivyopewa dhamana ya kusimamia mfumo wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai kwa ujumla; hususan katika idara za mahakama, polisi, magereza, ofisi za ustawi wa jamii na asasi zisizo za kiserikali. Aidha, watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai, wazazi na/au walezi wao walihojiwa pia ili kupata uzoefu wao, mtazamo wao, na maoni yao kuhusu usimamizi wa haki za watoto hao nchini.

Katika kutimiza hilo, jumla ya miji tisa ilitembelewa, ambayo ni Tanga, Moshi, Arusha, Dodoma na Mbeya. Mingine ni Ngara (Kagera), Mwanza, Tabora na Lindi.

Miji hii ilichaguliwa kwa sababu: kwanza, muda na gharama visingewezesha kufanya utafiti kwa nchi nzima; na pili, sehemu hizi zinazo Kanda za Mahakama Kuu ya Tanzania, hivi kwamba ilikuwa rahisi kwa watafiti kutembelea ngazi zote za mahakama kwa urahisi na gharama nafuu na kwa wakati huo.

## 1.5: Umuhimu wa Utafiti

Inategemewa kwamba, utafiti huu utakuwa wa manufaa sana kwa jamii kwa namna nyingi, lakini la msingi zaidi, pamoja na mengine, ni kwamba utafiti kama huu ni changamoto muhimu katika kuleta mabadiliko mahususi katika sera, sheria na mitazamo ya kimahakama juu ya haki za watoto walio katika mgogoro na sheria za jinai nchini.

Zaidi ya hayo, utafiti huu, unategemewa kuwa kiini muhimu katika kuwezesha ushawishi na kujenga mwamko miongoni mwa jamii na kutoa msaada kwa watoto wa aina hiyo ambao, kusema kweli, wanahitaji msaada huo.

## 1.6: Mbinu za Utafiti

Utafiti huu ulitegemea zaidi mahojiano ya moja kwa moja na walengwa ili kupata takwimu pamoja na kusoma vitabu mbalimbali vya ndani na nje ya nchi ili kupata uhusiano kati ya misingi, kanuni na viwango vya kimataifa na vya hapa nchini kuhusu usimamizi wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai nchini, hasa watoto hao wanapojikuta mikononi mwa sheria kutokana na vitendo vyao. Pamoja na haya, uzoefu kutoka baadhi ya nchi jirani umerejewa katika kupata hali halisi ya usimamizi wa haki za watoto hapa nchini.

Ili kufanikisha haya, utafiti ulihusisha zaidi mahojiano ya moja kwa moja ili kupata taarifa muhimu kwa urahisi; hasa kwa kuzingatia saikolojia ya wahojiwa, bila kusahau mbinu zifuatazo:

- Kuwahoji wahanga wenyewe na wazazi/walezi wao,
- Kuhudhuria kesi mahakamani na kufanya uchunguzi,
- Kukusanya vielelezo mbalimbali na takwimu muhimu,
- Kufanya uchunguzi wa ana kwa ana kwa wahusika hususan watoto, viongozi wa idara husika, n.k.

### 1.7: Vikwazo

Watafiti walikumbana na vikwazo mbalimbali katika kufanya utafiti huu. Kikwazo cha kwanza ilikuwa ni kucheleweshwa kwa vibali vya kufanya utafiti katika taasisi za serikali.[8] Mfano, maafisa wa magereza, huko mikoani walikataa kabisa kutoa taarifa kuhusu kufungwa kwa watoto katika magereza yao:

Pili, muda na gharama viliwazuia watafiti wasiweze kuzunguka nchi nzima au kufika sehemu za ndani huko mikoani katika kupata uzoefu halisi wa watendaji katika mfumo huu mzima.

Katika maeneo mengine, yalijitokeza matatizo ya kutotunza takwimu kuhusu watoto waharifu katika taasisi zao, wakati wengine walihisi kwa kutoa taarifa hizo, wanaziweka taasisi zao katika wakati mgumu au kupata lawama na dhihaka kutoka kwa jamii.

[8] Ni Idara za Polisi na Mahakama tu zilizoweza kutoa vibali kwa muda muafaka. Jeshi la Magereza na Wizara ya Kazi na Maendeleo ya Vijana na Michezo ambayo idara ya ustawi wa jamii iko chin yake walitoa vibali wakati watafiti wameshaondoka tayari kufanya utafiti wao.

# SURA YA PILI

## KANUNI MUHIMU KATIKA USIMAMIZI WA HAKI ZA WATOTO WATUHUMIWA

### 2.1: Utangulizi

Kwa miongo kadhaa sasa ulimwengu umeshuhudia kukua kwa dhana ya haki za watoto wanaopatikana na makosa ya jinai. Hali hii imetokana na wimbi lililozikumba nchi nyingi duniani lenye lengo la kuhakikisha kuwa mfumo wa usimamizi, utekelezaji na haki za watoto unalingana na viwango vya kimataifa vya haki za binadamu.[9]. Katika siku za hivi karibuni, umuhimu umeelekezwa kuangalia mfumo wa haki za watoto kama suala la haki na wala siyo la mahitaji.[10] Ni kutokana na ukweli huo, tangu 1989[11] nchi nyingi duniani zimekuwa zikiingiza misingi ya haki za binadamu kimataifa katika sheria zake.[12]

Kwa mujibu wa Umoja wa Mataifa, watu wengi wakiwemo wanaojihusisha na masuala ya jamii, haki za watoto, viongozi wa magereza na mahabusu, majaji, wanasheria, mapolisi, wanawake, watunga sera na maofisa ustawi wa jamii wamekuwa wakipewa mafunzo ya namna ya kufuata kanuni za msingi za kimataifa za haki za binadamu katika utekelezaji na usimamiaji wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai ndani ya nchi zao.[13]

Baada ya kupitishwa kwa Mkataba wa Haki za Mtoto na Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa, kwa nchi ambazo ni sehemu ya mkataba huo, jitihada imekuwa ni kufuata na kutekeleza yaliyoainishwa katika mkataba tajwa, lengo likiwa ni kuhimiza na kulinda haki za mtoto. Katika kuhakikisha haki za watoto zinalindwa ipasavyo, jamii ya kimataifa imejiwekea taratibu kadhaa zinazotoa mwongozo katika kusimamia haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai, miongoni mwa taratibu hizo ni:

(i) Kanuni za Umoja wa Mataifa kuhusu Viwango vya Chini vya Usimamizi wa Haki za Watoto Wanaokabiliwa na Makosa ya Jinai (Kanuni za Beijing).

(ii) Kanuni za Umoja wa Mataifa kuhusu Kuzuia Makosa ya Jinai kwa Watoto (Kanuni za Riyadh,).[14]

(iii) Kanuni za Umoja wa Mataifa juu ya Kulinda Haki Za Watoto Walioko Korokoroni.

(iv) Kanuni za Umoja wa Mataifa kuhusu Viwango vya Chini Katika Uchukuaji Hatua dhidi ya Watoto zisizokuwa Kifungo (Kanuni za Tokyo).

(v) Kanuni za Umoja wa Mataifa Katika Kuchukua Hatua dhidi ya Watoto Katika Mfumo wa Kawaida wa Jinai.[15]

(vi) Tamko la Umoja wa Mataifa kuhusu Kanuni za Msingi kwa Wahanga wa Matumizi Mabaya ya Madaraka.[16]

---

9 *International Review of Criminal Policy*, No. 49 and 50, 1998 – 1999, United Nations, New York,p.3.

10 Kwa mujibu wa Desmond Kaunda, wa Malawi Human Rights Resource Centre (MHRRC), mtazamo wa haki, kwa kwaida huunganisha majukumu na wajibu. Rejea maoni na mapendekezo yake kwa ajili ya majadiliano yaliyowasilishwa katika Semina kuhusu Kaki za Watoto Wanaokabiliwa na Ma kosa ya Jinai, iliyofanyika Copenhagen, tarehe 3 – 7 Desemba, 2001.

11 Ni mwaka ambao Mkataba wa Haki za Mtoto ulipitihswa na Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa, *General Assembly Resolution No. 44/25.*

12 Baadhi ya nchi zimeandika upya sheria zao zinazogusa haki za watoto. Nchi hizo ni kama vile Canada – *the Young Offenders Act*, 1985; News Zealand - *the Childrean, Young Persons and their Families Act*, 1989; Australia - the *Young Offenders Act*, 1993; na Uganda - *the Children Statute*, 1996.

13 *General Assembly Resolution 40/33, annex.*

14 Azimio la Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa 45/112, nyongeza.

15 Azimio la Baraza la Masuala ya Kiuchumi na Kijamii 1997/30, nyongeza.

16 Azimio la Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa 40/34, nyongeza.

Kanuni zote zilizotajwa hapo juu zinatoa misingi mahsusi ya kanuni za usimamizi wa haki za watoto wanaokabiliwa na makosa ya jinai katika viwango vya kimataifa.

## 2.1: Mfumo wa Usimamizi wa Haki za Watoto Wanaokabiliwa na Makosa ya Jinai

Vipengele vya kanuni na taratibu zilizotungwa na jumuiya ya kimataifa kama zilivyobainishwa hapo juu na vingine kutoka katika taratibu, kanuni na sheria za nchi mbalimbali juu ya haki za watoto,[17] vinadhihirisha uzoefu wa dunia kwa miongo kadhaa juu ya njia bora za kulinda na kutetea haki za watoto walio katika mgogoro na sheria za jinai,[18] hususani pale ambapo watoto wanakuwa kwenye msigishano na sheria.

Umuhimu wa kuwa na kanuni na taratibu maalum za kulinda na kutetea haki za watoto na hasa wale walio katika hitilafu na sheria zinazotofautiana na zile za watu wazima umeelezwa bayana na C.de Rover katika maneno yafuatayo;

*"Kwa sababu ya umri wao, watoto wako katika hatari ya kunyanyaswa, kutelekezwa na hata kunyonywa na watu wazima hivyo kuna haja kubwa ya kuwalinda dhidi ya madhara haya. Katika juhudi za kuhakikisha kuwa watoto wanaondolewa katika mfumo wa jinai wa kawaida, njia za makusudi za kuwalinda watoto dhidi ya madhara haya hazina budi kukuzwa.*[19]"

Mwenendo wa kimataifa unaonyesha kuwa kumekuwepo kutokuelewana pale serikali za nchi mbalimbali zinapotakiwa kuanzisha au kufanya mabadiliko katika mfumo wa utawala wa haki za watoto. Pamoja na hayo, kwa mujibu wa mmoja wa watetezi wa haki za watoto,[20] haki za watoto siyo mfumo bali muunganiko wa mifumo mbalimbali. Ni kutokana na ukweli huo usimamizi wa haki za watoto siyo tu unalenga haki tofauti wanazositahili watoto bali pia ni nyongeza ya zile wanazostahili watu wazima.

### 2.2.1: Haki za Watoto Watuhumiwa na Haki za Binadamu

Ni ukweli usiopingika kuwa watoto wadogo wanastahili uangalifu na msaada wa kila namna.[21] Msimamo huu unajiegemeza katika mtizamo kwamba;

Watoto na vijana wako katika kipindi cha kukua, hivyo kile kinachotokea au kinashindwa kutokea kwao katika kila hatua za kukua kwao, hususan pale wanapokuwa katika mgogoro na sheria za jinai, siyo tu kwamba huwaathiri katika maisha yao ya sasa na ya baadaye bali pia hutoa dira ya namna gani maisha yao ya baadaye yatakuwa. Hivyo serikali hazina budi kuyachukulia matendo ya jinai yanayofanywa na watoto kwa uangalifu na kwa namna ambayo itawafanya watoto wawe wanajamii wema.[22]

Kwa hiyo, mfumo wa haki za watoto unalenga siyo tu kuwawezesha watoto kupata haki zao bali pia hatua zinazochukuliwa dhidi ya watoto wanaopatikana na makosa zilingane na mazingira,

17 Kama vile *the Convention for the Protection of Human Rights and Fundamental Freedoms,* vilevile *the European Convention on Human Rights,* iliyopitishwa Roma, Italia, tarehe 4 Novemba, 1950; *the Ameriacan Convention on Human Rights* ijukikanayo kama "Pact of San Jose," iliyopitishwa tarehe 22 Novemba, 1969 Costa Rica; na *the Africa Charter on the Rights and Welfare of the Child,* iliyopitishwa Addis Ababa tarehe 11Julai, 1990.

18 Umoja wa Mataifa

19 *Op. cit*

20 Kwa mfano, Bruse Abramson katika: *Juvenile Justice: The "unwanted child" of the State Responsibilities,*" International Network on Juvenile Justice, Defence for Children International, *An Analysis of the Concluding Observations of the Committee on the Rights of the Child in Regard to Juvenile Justice from 1993 to 2000.*

21 Abramson, *op. cit*

22 C. de Rover, *op. cit.*

hali kadhalika kosa husika lililotendwa. Ni kutokana na hayo, kila inapowezekana, ni vyema watoto wasiingizwe au wasihusishwe moja kwa moja na mfumo wa makosa ya jinai badala yake warekebishwe na jamii.[23] Ili kuzingatia hayo, sheria za kimataifa zilizokwisha tajwa hapo awali zinalenga yafuatyo;

(i) Kulinda haki za watoto;
(ii) Kulinda usalama wa watoto wanaojikuta katika mkondo wa sheria za jinai;
(iii) Kulinda watoto dhidi ya udhalilishaji, kutengwa, unyanyasaji na unyonyaji; na
(iv) Kuanzisha mkakati madhubuti ili kuzuia uharifu unaofanywa na watoto.[23]

## 2.3: Mkataba wa Kimataifa wa Haki za Mtoto, 1989

Mkataba huu,[24] ambao ni kiungo muhimu cha dunia katika usimamizi wa haki za watoto, unazitaka nchi wanachama kuchukua hatua madhubuti kuzuia unyanyasaji na unyonyaji dhidi ya watoto. Mkataba huu, kimsingi, unalenga kulinda haki za watoto wanaojikuta katika mkondo wa sheria. Kifungu cha 40 kinatanabaisha haki za mtoto anayedhaniwa au kukutwa na kosa la jinai. Haki hizi ni pamoja na kupata msaada wa kisheria ili kumwezesha kuandaa utetezi. Kifungu hiki kinasisitiza ya kuwa, pale inapowezekana, watoto wanaodhaniwa kutenda makosa ya jinai waepushwe na kuondoshwa katika mkondo wa sheria na haki zao kulindwa.[25]

Vifungu vya 37 na 39 vya Mkataba huu vinasisitiza siyo tu kuwa uhuru wa watoto lazima ulindwe,[26] bali pia pale inapolazimu kuwakamata iwe ni *hatua ya mwisho na iwe ni kwa muda mfupi*.[27] Nchi wanachama wa mkataba huu zinatakiwa kuchukua hatua mahususi ili kuhakikisha kuna kuwepo mabadiliko ya ki-saikolojia na mwingiliano wa kijamii ili watoto waepushwe na udhalilishaji, kutengwa, kutishwa na manyanyaso ya kila aina pale wanapokuwa katika mfumo wa sheria za jinai. Mabadiliko haya na maingiliano ya jamii ni lazima yajenge mazingira yanayolinda afya, heshima na utu wa mtoto.[28]

## 2.4: Kanuni za Umoja wa Mataifa juu ya Viwango Vya Chini Vya Usimamizi wa Haki za Watoto Watuhumiwa (*Kanuni Za Beijing*)

Kanuni hizi zilitungwa ikiwa ni jitihada ya kuhakikisha kwamba haki za mtoto mtuhumiwa zinalindwa ipasavyo na wasimamizi wa sheria za jinai. Kanuni hizi zinagusa mambo kama vile namna ya kumkamata mtoto mtuhumiwa, kumweka kizuizini, kufanya upelelezi, kuendesha kesi mahakamani na hatimaye kutoa maamuzi pale ambapo mtoto anapokuwa amedhaniwa kutenda kosa.[29] Hivyo, kimsingi, kanuni hizi zinaweka mfumo wa namna ambavyo vyombo husika vinastahili kuwatendea watoto pale ambapo wanajikuta wamekinzana na mfumo wa sheria za jinai.

Ni vema kukumbuka kuwa *Kanuni za Beijing* hazizibani nchi wanachama; lakini misingi ya kanuni hizi imeingizwa katika Mkataba wa Kimataifa juu ya Haki za Mtoto.[30] Sambamba na hilo, Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa limeweka utaratibu wa kuhakikisha kwamba kanuni hizi zinatekelezwa na nchi wanachama wa Umoja huo. Katika utaratibu huu nchi wanachama

[23] *Ibid.*
[24] Ulioanza kutumika tarehe 2 Septemba, 1990.
[25] Angalia: *Defence for Children International's International Standards Concerning the Rights of the Child, United Nationsl Convention on the Rights of the Child*, Vol. 1, Geneva, 1995.
[26] Mfumo mbadala unalenga kuweka chombo mahusuis ili watoto waepushwe na mkondo wa sheria za kawaida za jinai.
[27] Kwa mujibu wa Umoja wa Mataifa (*supra*) haki za watoto wanaokutwa na makosa.
[28] Ibid
[29] C. de Rover, supra, p. 318.
[30] Umoja wa Mataifa, supra p. 5

zinatakiwa kutoa taarifa kwa Katibu Mkuu wa Umoja wa Mataifa kila baada ya miaka mitano kuhusu utekelezaji wa kanuni hizi. Asasi zisizo za kiserikali zinahimizwa pia kushirikiana na asasi za serikali katika utekelezaji wa kanuni hizi.

## 2.5: Kanuni za Umoja wa Mataifa Zinazolinda Haki na Uhuru wa Watoto walio Korokoroni

Kanuni hizi zinahakikisha kuwa watoto hawanyang'anywi uhuru wao isipokuwa tu pale inapolazimu kufanya hivyo.[31] Kanuni hizi zinasisitiza kuwa watoto waliowekwa kizuizini lazima watendewe utu, msisitizo ukiwa katika kujali hadhi, utu na haki zao za msingi kama binadamu. Sababu zilizosababisha kanuni hizi kutungwa zinafafanuliwa bayana katika maneno yafuatayo; *"Kupitishwa kwa kanuni za Beijing pamoja na kwamba kulitenga kusimamia haki za watoto, hazikujikita katika kuweka utaratibu ambao ungetumika pale ambapo inalazimu watoto wanyang'anywe uhuru wao na hivyo kutiwa korokoroni.[32]"*

Chini ya kanuni hizi, mtoto alienyang'anywa au kunyimwa uhuru wake ni yule ambaye uhuru wake kwa namna yoyote ile iwapo hayuko huru, hata kama yuko chini ya uangalizi wa mamlaka zinazotambulika na jamii.[33] Kwa mujibu wa shirika la kimataifa la Kulinda Haki za Watoto (*Defence for Children International*), suala la mtoto kunyang'anywa uhuru wake ni;

*"Kitendo chochote cha kumweka mtoto kizuizini, kifungoni au sehemu nyingine yeyote ambapo haruhusiwi kuondoka kwa hiari yake pasipo amri ya mahakama, au ruhusa ya kiutawala.[34]"*

Hivyo, kanuni hizi hutumika kuwasaidia watoto chini ya miaka 18 walionyang'anywa uhuru wao pale sheria za jinai zinapotumika.[35] Ni muhimu kukumbuka kuwa kanuni hizi zimekuwa zikitumika kuwasaidia watoto chini ya miaka 18 pasipo kuangalia umri wa mtoto kwa mujibu wa sheria za nchi husika.[36] Hata hivyo, ikumbukwe kwamba Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13 ya sheria za Tanzania, inawabagua watoto juu ya miaka 16 na chini ya 18 wanaojikuta katika hali kama hii.

Aidha, kanuni hizi, zikiwa ndiyo kiini cha kutoa ufafanuzi wa misingi muhimu ya Mkataba wa Umoja wa Mataifa wa Haki za Mtoto, zina misingi ifuatayo:

(i) Mtoto anyang'anywe uhuru wake ikiwa ni hatua ya mwisho, kwa muda mfupi na si kwa kawaida;

(ii) Watoto wanyang'anywe uhuru wao kwa kufuata misingi na taratibu za sheria na misingi ya haki za binadamu ya kimataifa;

(iii) Kuwepo vitengo maalum vya kuwarekebisha kwa ukaribu watoto ili kuzuia madhara zaidi kwa kuwanyang'anya uhuru wao;[37]

(iv) Pale ambapo watoto wananyang'anywa uhuru wao wawekwe katika vitengo vya kuwahakikishia shughuli na programu za kuwawezesha kuwa na afya njema, kuendelea kujiheshimu ili kuendeleza vipaji vyao na kukua kama raia wema katika jamii;[38]

31 C. de Rover, *op. cit*, ukurasa wa 318

32 Umoja wa Mataifa, *op. Cit*, ukurasa wa 56. Katika hali isiyo ya kawaida Baraza Kuu la Umoja wa Mataifa, katika Azimio lake la 45 / 113 la tarehe 14 Desemba 1990, la Hvana Cuba, lilifurahishwa na kazi iliyofanywa na asasi tatu ambazo ni *Amnestry International, Defence for Children International* na *Radda Bernen (Swedish Save the Children Federation)* katika kushawishi kupitishwa kwa kanuni hizi.

33 Nchini Tanzania mamlaka hizi ni pamoja na Mahabusu za Watoto, Shule Maalum za Watoto Waharifu, na nyumba za watoto yatima.

34 Generaldine Van Bueren, *Introduction to Defence for Children International's Standards concerning the Rights of the Child: The Un Rules for the Proection of Juveniles Deprived of their Liberty*, Geneva, 1995, ukurasa wa 1.

35 *Ibid.*

36 Unoja wa Mataifa, *op. cit*,, p. 6

37 *Ibid*

38 *Ibid*

(v) Watoto walionyang'anywa uhuru wao wasaidiwe kujua haki na wajibu wao wanapokuwa kizuizini na wajulishwe lengo la mafunzo wanayopatiwa wakiwa kizuizini;[39] na

(vi) Watu wanaojihusisha na haki za watoto watuhumiwa wapewe mafunzo kuhusu haki za watoto na haki za binadamu kwa ujumla.

## 2.6: Miongozo ya Umoja wa Mataifa juu ya Kuzuia Uharifu wa Watoto (*Miongozo ya Riyadh*)

*Miongozo ya Riyadh*[40] ilipitishwa na Baraza la Umoja wa Mataifa katika kikao chake cha 8 kupitia azimio 45 / 112 uliofanyika Havana Cuba mwaka 1990. Azimio hili linaleta mtizamo madhubuti juu ya kuzuia uharifu wa watoto na kujenga mtizamo kuwa watoto nao ni binadamu kama binadamu wengine.[41] Tofauti na *Kanuni za Beijing*, ambazo zinalenga kuwasaidia watoto ambao tayari wako kwenye mgogoro na sheria za jinai, *Miongozo ya Riyadh* inalenga kuzia uharifu wa watoto ambao wanakuwa kwenye *mazingira magumu.*[42] Mtoto aliyeko katika *mazingira magumu* hapa anachukuliwa kama:

*"...mtoto ambaye yuko katika hatari kubwa na anayehitaji msaada usiokuwa na asili ya adhabu kwake kutokana na madhara yake katika mazingira aishiyo; kiafya, kiusalama, kielimu...kama ilivyo thibitishwa na mamlaka husika.*[43]*"*

Dhana hii ndiyo inayojenga msingi wa miongozo hii na kujikita zaidi katika matatizo ya kijamii ikiwa ni pamoja na tabia ambazo mtoto anaweza kuzirithi kutoka kwa watoto wengine au kundi la watoto, tabia za kurithi kama vile uhusiano wa mtoto na jamii, na mazingira yanayomzunguka mtoto kama vile umasikini. Kwa kifupi, mara nyingi watoto walio katika matatizo ya kijamii au waishio katika mazingira magumu wanaathirika sana na kujikuta wakitumbukia katika janga la uharifu.[44]

Miongozo hii inasemakana kuwa madhubuti kwa misingi kuwa inajishughulisha karibu kila sehemu ya matatizo ya kijamii yanayowasibu watoto, ikiwa na pamoja na familia, shule na jamii, mawasiliano na sera za jamii, sheria na usimamizi wa haki za watoto.[45] Miongozo hii inasisitiza[46] kuwepo jitihada za makusudi zinazoshirikisha asasi za serikali na asasi zisizo za kiserikali katika kuhakikisha uharifu wa watoto unakoma katika jamii.[47]

Zaidi ya hayo Miongozo hii inaanzisha mfumo ambao lengo ni kuwa na njia na mbinu madhubuti za kuzuia uharifu wa watoto kwa kuwawezesha watoto kuchanganyikana katika jamii kupitia familia zao, jamii, shule vyuo vya ufundi na vikundi vya kujitolea.[48]

Miongozo hii pia inalenga siyo tu katika kuona kuwa hali ya maisha ya jamii inaboreka bali pia hali za watoto kwa ujumla, wakiwa kama sehemu muhimu ya jamii, nazo zinaboreka pia. Kwa mfano, mwongozo wa 6 unabainisha wazi kuwa shughuli zinazohusisha jamii ni vyema

[39] *Ibid*

[40] Miongozo hii ilipewa jina hilo kutokana na mkutano wa wataalam waliotunga Miongozo hiyo kukutana jijini Riyadh, Saudi Arabia, mnamo mwaka 1989.

[41] Greet Cappelaeve: *Introduction to Defence for Children International's Standards Concerning the Rights of the Child; United Nations Guidelines for the Prevention of Juvenile Delinquency*, Geneva 1995, ukurasa wa 1.

[42] *Ibid.*

[43] *Ibid.*

[44] *I bid*

[45] *Ibid.*

[46] Kwa mfano angalia Mwongozo wa 9.

[47] *Ibid.*

[48] Angalia Mwongozo wa 10.

zikaboreshwa. Na mwongozo wa 2 unabainisha kuwa kuzuia uharifu wa watoto kunahitaji nguvu ya pamoja katika jamii ili kuhakikisha maendeleo ya watoto na ili kuwajengea utu wakiwa bado wadogo. Kuhusu vyombo vya habari, miongozo hii inaweka bayana kwamba vyombo hivyo vinapaswa kutoa mchango mkubwa kwa jamii kuhusu haki na hali za watoto.

Kwa mujibu wa Mwongozo wa 5(f), kama dola itamuona au kumwita mtoto kama mharifu, dhana hii inaweza kumjengea mtoto tabia ya kujiona kama siyo sehemu ya jamii.[49] Na hivyo kupandikiza mbegu za uharibu kwa mtoto huyo hasa akiwa mtu mzima.

## 2.7: Miongozo ya Umoja wa Mataifa kuhusu Hatua za Kuchukua pale Watoto Wanapoingizwa kwenye Mfumo wa Kawaida wa Jinai.[50]

Lengo la Miongozo hii siyo tu kusaidia nchi husika katika kutekeleza vifungu vya Mkataba wa Umoja wa Mataifa juu ya Haki ya Mtoto, bali pia katika utekelezaji wa *Miongozo ya Riyadh.* Miongozo hii inalenga kutoa ufafanuzi wa njia za kufuatwa katika viwango vya kimataifa katika utekelezaji wa mikataba iliyotangulia kutajwa hapo awali, umuhimu wa kutumia haki katika usimamizi wa haki za watoto na kuona kuwa uharifu wa watoto unazuilika. Miongozo hii inaendelea kubainisha umuhimu wa kutokuwa na ubaguzi katika kusimamia haki za watoto watuhumiwa, kama vile ubaguzi wa kijinsia; kuona haki za watoto na maisha yao vinalindwa; na dola kuwa na jukumu la kusimamia maendeleo na kulinda uhai wa watoto.[51]

Hivyo katika majumuhisho, tunaweza kuona kuwa mikataba tajwa ya kimataifa inatumika kwa kutegemeana kwani;

*Kwa ujumla wake, wasimamizi wa mfumo wa jinai wanapaswa kuangalia: kwanza, kwenye Mkataba wa Haki za Mtoto na kisha kwenye Miongozo ya Riyadh wakati wakifanya juhudi za kuzuia uharifu wa watoto; pili, kwenye Mkataba na kisha kwenye Kanuni za Beijing wakati wakiwashughulikia watoto watuhumiwa; tatu, kwenye Mkataba na kisha kwenye Kanuni za Umoja wa Mataifa za Kulinda Haki za Watoto walioko Korokoroni wakati wakiwashughulikia watoto waliopatikana na hatia ya jinai.*[52]

## 2.8: Kanuni za Jumla za Kimataifa za Usimamizi wa Mfumo wa Haki za Watoto Watuhumiwa

Kanuni hizi za kimataifa juu ya usimamizi wa mfumo wa haki za mtoto mtuhumiwa hujumuisha kanuni mbalimbali zitumikazo katika kila hatua ya utekelezaji na usimamizi wa mfuno wa haki za mtoto mtuhumiwa wa makosa ya jinai. Kanuni hizi zimetokana na mikataba husika ya Umoja wa Mataifa kama ilivyoainishwa hapo juu.[53] Kwa mujibu wa Umoja wa Mataifa,

"Kanuni hizi zinapaswa kuzingatiwa na wasimamizi wa haki za watoto watuhumiwa kila siku wanapojishughulisha na utoaji maamuzi au uchukuaji hatua yoyote inayomhusu mtoto mtuhumiwa."

49 *Ibid*
50 Miongozo hii ilitengenezwa na kundi la wataalamu waliokutana Vienna, Austria, mnamo mwaka 1997.
51 *Ibid*
52 *Ibid*, ukurasa wa 8.
53 *Post*

Hapa chini tunataja kanuni 15 kati ya hizo ambazo ni muhimu katika usimamizi wa mfumo wa haki za mtoto mtuhumiwa. Kanuni hizo ni pamoja na;[54]

(i) Sheria zinazogusa usimamizi wa haki za mtoto mtuhumiwa zinapaswa zitumike kwa watoto wote chini ya umri wa miaka 18;[55]

(ii) Haki za mtoto mtuhumiwa ni sehemu ya maendeleo ya taifa na dola hivyo ni vyema kupatiwa rasilimali za kutosha ili haki hizo zijumuishwe katika viwango vya kimataifa;[56]

(iii) Kanuni ya kuwepo kwa usawa na kutokuwepo kwa ubaguzi itumike katika haki za mtoto mtuhumiwa, hii ikiwa ni pamoja na kuzuia ubaguzi kwa misingi ya utoto na familia atokayo mtoto husika;[57]

(iv) Kanuni iongozayo sera au tendo lolote lihusulo haki ya mtoto ni sharti vihakikishe ya kuwa maslahi ya mtoto yanalindwa;[58]

(v) Kuchelewa kutoa maamuzi juu ya mambo yanayomhusisha mtoto ni kuathiri maslahi yake;[59]

(vi) Kila mtoto lazima atendewe kadiri ya utu wake, kwa kuzingatia ubinadamu wake na kwa kuzingatia umri wake;[60]

(vii) Katika kila hatua, mtoto ni lazima atendewe katika namna ambayo inamwelekeza katika kumjenga na kumchanganya na jamii;[61]

(viii) Watoto wana haki ya kutoa maoni yao kwa uhuru kuhusu haki zao na maoni haya ni lazima yapewe kipaumbele kwa kuzingatia umri wao;[62]

(ix) Watoto wana haki ya kutafuta, kupata na kupokea taarifa kuhusu mfumo wa haki zao kama watuhumiwa katika utaratibu unaowafaa;[63]

(x) Haki za watoto watuhumiwa lazima ziwekwe katika mfumo ambao watakuwa na haki ya faragha, kuwasiliana na familia zao au nyumbani;[64]

(xi) Endapo italazimu watoto kuchukuliwa kutoka katika familia zao basi wanastahili ulinzi na usaidizi wa hali ya juu;[65]

(xii) Ni marufuku kwa mtoto yeyote kuteswa au kunyanyaswa, kutokutendewa ubinadamu, kuteswa au kuadhibiwa;[66]

(xiii) Katika hatua yoyote ya usimamizi wa haki za mtoto mtuhumiwa, mtoto huyo asinyanyang'anywe uhuru wake pasipo kujali haki zake au kwa shuruti;.[67]

(xiv) Kukamatwa, kuwekwa kizuizini au kufungwa kwa mtoto mtuhumiwa vitatumika tu kama hatua ya mwisho na kwa muda mfupi;[68] na

(xv) Wazazi au walezi wa watoto watuhumiwa ni lazima wataarifiwe kuhusu kukamatwa, kuwekwa kizuizini, kuhamishwa, ugonjwa au vifo vya watoto husika.[69]

[54] Kanuni hizi zimechukuliwa kutoka Umoja wa Mataifa, *op. cit.*

[55] Kanuni ya 11(a) ya Kanuni za Umoja wa Mataifa juu ya Kulinda Haki za Watoto Walioko Korokoroni; ibara ya 6 kifungu cha 5 cha Mkataba wa Umoja wa Mataifa juu ya Haki za Kisiasa na Kiraia; ibara ya 37(a) ya Mkataba wa Umoja wa Mataifa wa Haki za Mtoto; na ibara ya 2 ya Mkataba wa Afrika juu ya Haki na Ustawi wa Mtoto zote zinamtaja mtoto kuwa *ni mtu yeyote ambaye hajafikisha umri wa miaka 18.*

[56] Kanuni ya 1.4 ya Kanuni za Beijing inaweka bayana kuwa "Mfumo wa haki za watoto watuhumiwa ni lazima uwe sehemu muhimu ya mipango ya maendeleo ya kitaifa kwa kila nchi."

[57] Ibara ya 2 ya Mkataba wa Kimataifa wa Haki za Mtoto.

[58] Ibara ya 1 kifungu cha 1, *ibid.*

[59] Ibara ya 34 (d) na ibara ya 40 kifungu cha 2(b) (ii) na 2(b) (iii), *ibid.*

[60] Ibara ya 37 ( c), *ibid.*

[61] Ibara ya 40, *ibid.*

[62] Ibara ya 12 na 13, *ibid.*

[63] Ibara ya 13, *ibid;* na Mwongozo wa 11(b) wa Miongozo ya Umoja wa Mataifa juu ya Kulinda Haki za Watoto Walioko Korokoroni.

[64] Ibara ya 16, *op. cit.*

[65] Ibara ya 20, aya ya 1, *ibid.*

[66] Ibara ya 37, *ibid,*; na Mwongozo wa 87 (a), *op.cit.*

[67] Ibara ya 37 (b), *ibid.*

[68] *Ibid.*

[69] Ibara ya 9 aya ya 4, *ibid..*

# SURA YA TATU

## JINSI SHERIA, USIMAMIZI NA UTEKELEZAJI WAKE VINAVYOATHIRI HAKI ZA WATOTO WATUHUMIWA NCHINI TANZANIA

### 3.1: Utangulizi

Kwa kiasi kikubwa sheria inayotoa mwongozo wa jinsi ya kushughulikia watoto watuhumiwa ni Sheria ya Watoto na Vijana (sura ya 13 ya sheria za nchi). Sheria hiyo ilitungwa wakati wa utawala wa kikoloni wa Waingereza, mnamo mwaka 1937, ili kusimamia utekelezaji wa mfumo wa sheria na haki za watoto watuhumiwa nchini. Sheria nyingine zinazotoa mwongozo wa jinsi ya kushugulikia watoto watuhumiwa nchini ni pamoja na; Sheria ya Uangalizi wa Waharifu (sura ya 274 ya sheria za nchi); Sheria ya Adhabu ya Viboko (sura ya 17 ya sheria za nchi); Sheria ya Kanuni za Adhabu (sura ya 16 ya sheria za nchi); Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai (sheria ya mwaka 1985); na Sheria ya Mahakama za Mahakimu (sheria ya mwaka 1984).

Hivyo, sura hii inajaribu kurejea na kuchambua jinsi sheria hizo zinavyotekelezwa nchini katika kuhakikisha haki za watoto watuhumiwa zinalindwa; ikilinganishwa na hali ilivyo nchi nyingine; kama vile Kenya, Uganda, Zambia, na New Zealand. Lengo ni kuainisha jinsi misingi ya kisheria inavyotekelezwa na wasimamizi wa mfumo huu na pia kuainisha matatizo yaliyopo katika utekelezaji na usimamizi wa mfumo wa sheria na haki za watoto watuhumiwa, kama utafiti huu ulivyobainisha.

Ni vema kukumbuka tokea awali kwamba sheria zinazohusiana na haki za watoto nchini kwa ujumla inasemekana siyo tu kuwa haziridhishi bali pia hazitoshelezi, kwa namna mbalimbali.[70] Kulingana na taarifa ya Tume ya Kurekebisha sheria nchini, kwa kifupi *Tumesheria*, sheria ya adhabu kwa watoto watukutu (kama ilivyotajwa hapo juu) ilikuwa imekusudiwa kushughulikia "matatizo mengi ya watoto wa mitaani (waharifu na wasio waharifu)" yaliyokuwa yamekithiri enzi hizo za ukoloni. Hata hivyo, katika utekelezaji wake, mbinu za kuwashughulikia watoto wa aina zote mbili zimeonekana kuchanganywa," hii ikiwa ni kutokana na ukosefu wa vifungu bayana katika sheria hii juu ya namna gani watoto wa aina zote washughulikiwe ipasavyo.

Japokuwa *Tumesheria* imeshindwa kukiri ukweli wa mambo, tunadhani kwamba matatizo ya kiutendaji yaliyopo kwenye sheria hiyo ni matokeo ya moja kwa moja ya muda wa kutungwa kwa sheria hiyo. Sheria hiyo ilitungwa yapata miaka 50 kabla ya kuibuka kwa misingi ya kisasa ya kimataifa ya jinsi ya kusimamia utekelezaji wa mfumo wa sheria za watoto watukutu au wenye tabia za uharifu. Kwa mantiki hiyo, matarajio mazuri, ambayo kwayo sheria hiyo ilidhamiria kuyapata zaidi ya miaka 60 iliyopita, kwa hivi sasa yamepigwa kumbo na wakati. Nyakati zimebadilika, vivyo hivyo hali halisi ya maendeleo ya kijamii na kiuchumi. Hivyo, utafiti wetu juu ya jinsi sheria na kanuni za jinai na adhabu kwa watoto watuhumiwa/waharifu zinavyoathiri usimamizi na utekelezaji wa haki za watoto hao nchini, umetulazimu kuzipima sheria zetu kwenye mizani ya wakati na maendeleo au mabadiliko ya kisheria na kiutendaji katika nchi nyingine. Lengo la kufanya hivyo ni kuangalia kama kweli muda umezifanya sheria hizo zipitwe na wakati au la.

[70] Angalia: Taarifa ya Tume ya Kurekebisha Sheria Tanzania, iliyowasilishwa kwa Waziri wa Sheria na Mambo ya Katiba, Dar Es Salaam, April, 1994.

Kwa hiyo, wakati tukichambua matokeo ya utafiti wetu huu, tulikuwa pia tunachambua, pale ilipowezekana, sheria za nchi nyingine. Sheria hizo ni pamoja na Sheria ya watoto na vijana ya New Zealand;[71] Sheria ya Watoto ya Zambia;[72] Sheria ya Watoto na Vijana ya Kenya;[73] Sheria ya Watoto na Vijana ya Zanzibar;[74] na Sheria ya Watoto ya Uganda.[75]

## 3.2: Matatizo ya Kifasiri

Chini ya Sheria ya Watoto na Vijana ya Tanzania, watoto wa chini ya umri wa miaka 18 wamegawanywa katika makundi mawili ya kifasiri. Kuna *mtoto* ambaye anafasiriwa kama " mtu yeyote mwenye umri wa chini ya miaka kumi na miwili" na pia kuna *kijana mdogo* ambaye ni mtu yeyote "mwenye umri wa miaka kumi na miwili na kuendelea na ambaye yuko chini ya umri wa miaka kumi na sita." [76] Hii inamaanisha kwamba watoto wote wenye umri juu ya miaka 16 na chini ya umri wa miaka 18 hawaguswi na sheria hii; hivyo *hawatambuliki kama watoto chini ya sheria* hii. Kifungu cha 17 cha Sura ya 13 kiko wazi zaidi juu ya hilo. Kinaeleza bayana kuwa:

> *17. Inapobainika mbele ya mahakama kuwa mtu aliyeletwa mbele yake ana umri wa miaka 16 au zaidi ya hapo (mtu huyo) atachukuliwa kama, kwa mujibu wa sheria hii, siyo mtoto mdogo.*

Kiutekelezaji, kipengele hiki kinamaanisha kuwa watoto hao, japo kwa viwango na misingi ya sheria za kimataifa wanapaswa kuwa watoto, huchukuliwa na kutendewa kama watu wazima. Kipengele hiki kinapingana na matakwa ya Mkataba wa Kimataifa wa Haki za Mtoto wa mwaka 1989. Hii ni kutokana na ukweli kwamba, wakati Sura ya 13 inatungwa mwaka 1937 hapakuwapo viwango bayana vya haki za binadamu kama ilivyo hii leo; kwamba watu wote wenye umri wa chini ya miaka 18 ni watoto wanaostahili matunzo na uangalizi pekee *bila ya kuwabagua kwa kuwagawa katika makundi ya kifasiri.*[77]

Kwa upande mwingine, umri unaotambulika kisheria wa kumtia mtoto hatiani kwa kosa la jinai unamwelekeo juu ya fasiri iliyoelezwa hapo juu. Ingawa Sheria ya Kanuni za Adhabu, sura ya 16, inaweka umri wa kutenda kosa la jinai kuwa miaka 10 au 12,[78] baadhi ya mahakama za chini hapa nchini zimekuwa zikishindwa kutoa fasiri ifaayo katika kuwatia watoto wadogo hatiani, kama inavyoainishwa katika Kesi Rejea 1 hapa chini:

**Kesi Rejea 1: Kufungwa Maisha kwa Mtoto wa Miaka 9, Mohamed Abdallah**

Mnamo tarehe 15 Juni 1999 Mohamed Abdallah alishitakiwa katika mahakama ya wilaya ya Magu (katika Kesi ya Jinai Na. 116 ya mwaka 1999) akituhumiwa kutenda kosa la kubaka kinyume na kifungu cha 130(1) na (2) (e) na kile cha 131 (2) (a) cha Sheria ya Kanuni ya Adhabu, sura ya 16, kama ilivyorekebishwa na Sheria ya Makosa ya Kujamiiana ya 1998. Wakati huo Mohamed alikuwa na umri wa miaka 9, akiishi na wazazi wake huko katika kijiji cha Nyalikungu, wilayani Magu. Kwa kifupi, maelezo ya kesi hii yako kama ifuatavyo:

[71] Sheria ya mwaka 1986.
[72] Sura ya 217 ya sheria za Zambia.
[73] Sura ya 141 ya sheria za Kenya
[74] Sura ya 58 ya sheria za Zanzibar.
[75] Sheria Namba 6 ya 1996 ya sheria za Unganda.
[76] Kifungu cha 2.
[77] Ibara ya 2 ya Mkataba wa Kimataifa wa Haki za Mtoto inazuia ubaguzi wa aina yoyote ile dhidi ya watoto.
[78] Kwa mujibu wa kifungu cha 15 cha sura ya 16, kama kilivyofanyiwa marekebisho na kifungu cha 4 cha Sheria ya Makosa ya Kujamiiana ya mwaka 1998, "mtu yeyote mwenye umri chini ya miaka kumi hawezi kutiwa hatiani kwa kosa lolote lile." [Kifungu kidogo cha (1)]. Wakati huo huo, kifungu kidogo cha (2) kinaainisha kwamba: "*mtu mwenye umri wa chini ya miaka kumi na mbili hatatiwa hatiani kwa kosa lolote lile, mpaka ithibitishwe kwamba wakati wa kutenda tendo hilo alikuwa na uwezo wa kufahamu kwamba hakutakiwa kutenda tendo hilo.*"

Mnamo tarehe 12 Aprili, 1999, saa 5:35 asubuhi katika kijiji cha Nyalikungu, Mohamed alituhumiwa kufanya mapenzi na msichana wa miaka 5, *wakati wakicheza michezo ya kitoto.* Baadaye sana, pengine baada ya msichana huyo kurejea nyumbani kwao, mama yake, aitwaye Elizabeth Bulashi, alimchunguza bintiye huyo na kugundua kwamba amebakwa na mtu fulani. Mara moja mama huyo alitoa taarifa katika Kituo cha Polisi Magu na akapewa fomu ya polisi (PF 3) iliyomwezesha bintiye kupata matibabu katika hospitali ya serikali ya wilaya ya Magu. Baada ya kupokea taarifa hiyo, polisi walimfuata Mohamed kwa lengo la kumweka korokoroni. Hata hivyo walimkuta ametoroka na hivyo kufanikiwa kumkamata siku kadhaa baadaye. Walipomweka chini ya ulinzi walimpeleka hospitali ili kujua umri wake, na kwa mujibu wa taarifa ya hospitali, umri wake ulidhihirika kuwa miaka 9. Wakati binti huyo alifanyiwa uchunguzi wa kitabibu mnamo tarehe 20 Aprili 1999, Mohamed alifanyiwa uchunguzi huo mnamo tarehe 13 Mei 1999 ambapo mahakama ilizipokea PF 3 zao kama vithibitisho "P A" na "PB".
Kesi hiyo ilisikilizwa na Mheshimiwa D. M. F. Kamalamo, Hakimu wa Mahakama ya Wilaya.

Baada ya upande wa mashitaka kusoma maelezo ya kesi, hakimu alimuuliza mtuhumiwa endapo maelezo hayo yalikuwa sahihi na kweli. Kumbukumbu za mahakama zinaonesha kuwa Mohamed alijibu:

***"Nimeyasikia maelezo yako sahihi na kweli."***

Kwa msingi huo, mahakama ilitamka kimakosa ya kwamba:

***"Mtuhumiwa amepatikana na hatia kutokana na yeye mwenyewe kukiri kosa."***[79]

Kisha mahakama, badala ya kutoa hukumu, ilitoa amri ifuatayo

***Baaada ya kusoma sheria (ya makosa ya kujamiiana), ambayo inajikanganya (sic) hukumu imeahirishwa hadi hapo mahakama itakapopata ushauri wa ngazi za juu. Katika mazingira hayo, hukumu itatolewa baada ya kupokea taarifa kutoka Mahakama Kuu Mwanza (sic).***

Baada ya kutoa amri hiyo, mahakama iliahirisha kesi hiyo hadi tarehe 22 June 1999 na kumpa dhamana Mohamed. Wakati kesi ilipokuja mahakamani mnamo tarehe 22 Juni 1999 mbele ya hakimu yule yule, mwendesha mashitaka, aitwaye Komba (Inspekta Msaidizi), aliiomba mahakama kutoa hukumu kama ilivyokuwa imeamuru mara ya mwisho. Hivyo, mahakama ikatoa nafasi ya mwisho kwa Mohamedi ili aweze kujitetea. Yeye akasema:

*"Sina la kusema juu ya hukumu."*[80]

Hivyo, hakimu alipitisha hukumu kwa kutamka kuwa:

[79] Hata hivyo, kisheria maelezo hayo hayakidhi kiwango kinachotakiwa katika kukiri kosa; kwani kisheria ni lazima mtuhumiwa akiri kosa kwa uhakika na kwa kutosheleza. Angalia, kwa mfano, uamuzi wa Jaji Chipeta (kama alivyokuwa enzi hizo) katika kesi ya Buhimila Mapembe dhidi ya Jamhuri (1998) TLR 174

[80] Kwa hakika, inaonekana dhahiri kwamba Mohamedi alitoa kauli hiyo bila kuelewa maana ya kujitetea kwa mara ya mwisho. Mahakama ilipaswa kumfahamisha umuhimu wake katika kupunguza uzito wa adhabu katika hukumu.

*Nimetilia maanani kwamba hii ni mara ya kwanza kwa mtuhumiwa kutenda kosa la jinai. Kwa kutilia maanani ukubwa wa kosa lenyewe kama ilivyoelezewa katika Sheria ya Mkosa ya Kujamiiana, mikono yangu imefungwa na hivyo siwezi kuikunjua na kuiweka kichwani kwangu nikifikiria adhabu gani nitoe. Pia mahakama hii haina cha ziada cha kusema zaidi ya kutoa hukumu na adhabu ambayo imeainishwa na sheria ikiwa ni kifungo cha maisha. Katika mazingira hayo, chini ya kifungu cha 131 (3) cha Sheria ya Makosa ya Kujamiiana, Na. 4 ya 1998, mtuhumiwa anahukumiwa kfungo cha maisha (sic).*

Japokuwa adhabu ya hukumu hiyo ilitegemea kuthibitishwa na Mahakama Kuu, Mohamed alitupwa katika gereza la Butimba liliko nje kidogo ya jiji la Mwanza akiwekwa pamoja na wafungwa watu wazima waliokubuhu.

Hata hivyo, hukumu na kifungo hicho cha kutatanisha vilizua malalamiko mengi yaliyokolezwa na vyombo vya habari na hatimaye kuundwa kwa mtandao mahususi wa asasi zisizokuwa za serikali (AZISE), kama vile *Kuleana*, *Upendo Daima*, viongozi wa dini, n.k. Mtandao huo hatimaye ulifanikiwa kulifikisha suala hili ofisi ya Mwanasheria Mkuu kanda ya Mwanza, ambayo ililipeka Mahakama Kuu kanda ya Mwanza ili kuipitia upya hukumu na kifungo hicho. Ingawa Mahakama Kuu iliifuta hukumu na kifungo hicho, Mohamed alikuwa tayari amesota jela kwa kipindi cha mwezi mzima..

Baada ya kuachiwa huru, *Kuleana* ilimpeleka shule Mohamed na kumgharamia gharama zote za shule.

### 3.3: Kuenea kwa Kasi ya Uharifu kwa Watoto Wadogo

Utafiti huu umegundua kwamba makosa ambayo watoto waharifu huyafanya mara kwa mara ni kama vile, wizi wa mifukoni, wizi kwa ujumla; wizi wa kutumia nguvu / silaha; makosa ya kujamiiana; makosa ya kufanya mapenzi kinyume cha maumbile; kuvunja nyumba na kuiba; kujeruhi; n.k. Aidha, utafiti huu umebainisha kuwa makosa mengi ya jinai dhidi ya watoto hupelekwa Mahakama za Mwanzo zaidi ya zile za Wilaya, Hakimu Mkazi na Mahakama Kuu. Sababu kubwa ilielezwa kuwa ni kutokana na ukweli kwamba watoto wenyewe, aghalabu, hutenda makosa madogo madogo ukilinganisha na waharifu watu wazima.

Mathalan, matokeo ya utafiti huu huko Lindi, Mbeya, Mwanza, Tabora, Ngara na Moshi yanaonesha kwamba katika jumla ya kesi 800 za jinai zilizopelekwa mahakamani zikiwakabili watoto wadogo kwenye mahakama za ngazi zote, kesi 443 zilipelekwa Mahakama za Mwanzo; kesi 353 zilipelekwa Mahakama za Wilaya na Hakimu Mkazi; na 4 tu zilipelekwa Mahakama Kuu.

Maelezo haya yanadhihirishwa zaidi na chati ifuatayo:




**Ufungo:**
M /M - Mahakama za Mwanzo
M / WM - Mahakama za Wilaya / Hakimu Mkazi
M / K - Mahakama Kuu

***Jedwali la 1: Kesi za Jinai Dhidi ya Watoto Waharifu Zilizopelekwa Katika Mahakama ya Mwanzo Mwanza Mjini - 2001***

***Aina ya Makosa***




* Chanzo: *Mahakama ya Mwanzo Mwanza Mjini*

**Jedwali la 2:** ***Kesi za Jinai dhidi ya Watoto Waharifu Zilizopelekwa Katika Mahakama ya Mwanzo Tabora Mjini - 2002***




* Chanzo: *Mahakama ya Mwanzo Tabora mjini*

**Jedwali la 3:** ***Kesi za Jinai dhidi ya Watoto Watuhumiwa zilizopelekwa Katika Mahakama ya Mwanzo Isevya Tabora - 2002***




* Chanzo: *Mahakama ya Mwanzo Isevya, Tabora*

*Jedwali la 4: Kesi dhidi ya Watoto Waharifu Zilizopelekwa Katika Mahakama ya Mwanzo Mwanjelwa, Mbeya -2002*

*Aina ya Makosa*




***Idadi ya Kesi***

* Chanzo: *Mahakama ya Mwanzo Mwanjelwa, Mbeya*

**Jedwali la 5 :** ***Kesi dhidi ya Watoto Watuhumiwa Zilizopelekwa Mahakama ya Wilaya na ya Hakimu Mkazi Tabora 2002***

***Aina ya Makosa***




***Idadi ya Kesi***

* Chanzo: *Mahakama ya Wilaya / Hakimu Mkazi Tabora*

**Jedwali la 6 :** ***Kesi dhidi ya Watoto Waharifu Mahakama Kuu Tabora (2000- 2001)***

***Aina Makosa***




***Idadi ya kesi***

* Chanzo: *Masijala ya Mahakama ya Hakimu Mkazi, Tabora*

*Jedwali la 7: Kesi dhidi ya Watoto 2002 Watuhumiwa Zilizopelekwa Mahakama ya Hakimu Mkazi Mwanza:*




* Chanzo: *Mahakama ya Hakimu Mkazi Mwanza*

*Jedwali la 8: Kesi dhidi ya Watoto Watuhumiwa Zilizopelekwa Mahakama ya Hakimu Mkazi Mbeya: 2000 – 2002:*




* Chanzo: *Mahakama ya Hakimu Mkazi Mbeya*

***Jedwali la 9: Kesi dhidi ya Watoto Watuhumiwa Zilizopelekwa Mahakama ya Hakimu Mkazi Lindi, 2000-2002***




* Chanzo: *Mahakama ya Hakimu Mkazi Lindi*

Katika maeneo mengi yaliyofanyiwa utafiti, sababu za kuwepo kwa kasi kubwa ya uharifu wa watoto wadogo ni pamoja na matatizo ya kifamilia yanayotokana na ugumu wa maisha, ambayo mara nyingi husababisha kuvunjika kwa ndoa na hivyo watoto kulelewa na mzazi mmoja tu. Hivyo, watoto katika familia za aina hii hujikuta wakiwa kwenye matatizo makubwa ikiwemo kutelekezwa na wazazi au walezi wao. Matokeo yake watoto wengi hujitumbukiza kwenye vitendo vya kiharifu na hivyo mara kwa mara hujikuta wakiwa chini ya vyombo vya dola.[81] Sababu ya pili ni kwamba, maeneo mengi, hususan Tabora, Lindi na Dodoma, hayana shughuli nyingi za kiuchumi ukiyalinganisha na maeneo jirani. Hali hii husababisha familia nyingi masikini kuwapeleka watoto mijini kufanya kazi za ndani kama mayaya. Hata hivyo, kazi hizi huambatana na mishahara kidogo na hivyo kuwalazimu watoto wengi, hasa mabinti, kujitumbukiza kwenye umalaya na wizi mdogo mdogo. Kwa upande wa wavulana, umasikini huo husababisha kutohudhuria masomo yao shuleni kutokana na wazazi wao kukosa ada. Matokeo yake, wengi wao hujikuta wakifanya vitendo vya uharifu kama vile wizi wa mifukoni ili kupambana na shida zinazowakabili. Mwishowe hujikuta wakikubuhu na kuwa waharifu sugu katika umri mdogo, kama kesi Rejea 2 inavyo mwonesha Makudii hapa chini.

***Kesi Rejea 2: Masudi Jumanne Makudii – Mtoto wa Mahakama***

Jina la Masudi Jumanne Makudii ni jina linalofahamika sana katika Manispaa ya Tabora, hususan miongoni mwa wakazi wa maeneo ya Ng'ambo, anakoishi na wazazi wake. Aidha, jina hilo ni maarufu zaidi kwa watumishi wa mahakama ambao wamembatiza jina la *mtoto wa mahakama*. Makundii, ambaye hadi wakati wa utafiti huu alikuwa ameswekwa ndani katika gereza la Tabora baada ya kutimiza umri wa miaka 17, inasemekana alianza kushitakiwa mahakamani kutokea akiwa angali mtoto kinda, akikabiliwa na kesi nyingi za jinai. Nyingi kati ya kesi hizo ziliisha kwa yeye kuachiwa huru kutokana na umri mdogo. Mazoea haya yalimfanya Makudii kuzoeleka katika mahakama zote zilizoko katika Manispaa ya Tabora kama vile Mahakama za Mwanzo Isevya na Tabora Mjini pamoja na Mahakama ya Wilaya na ya Hakimu Mkazi Tabora.

Kulingana na habari zilizopo Manispaa ya Tabora, Makudii ana dawa ya kuiba mbwa wa majirani zake. Mbwa, hao inasemekana kuwa hutembea nao na huwatumia kutishia watu na kuwapora kila kitu wanachokuwa nacho. Inasemekana pia kwamba Makudii huvuta bangi mara kwa mara, hali inayomfanya kukubuhu katika vitendo vya uharifu. Ni vitendo hivyo vya kiharifu ndivyo vilivyomfanya Makudii akabiliwe na kesi nyingi na zisizoisha za jinai, miongoni zikiwa ni hii ya:

*Jamhuri dhidi ya Masudi Jumanne Makudii, Kesi ya Jinai Na. 154 ya 2002, katika Mahakama ya Wilaya ya Tabora, mbele ya Mheshimiwa Machumu, Hakimu wa Wilaya.* Katika kesi hii, Makudii alikuwa akituhumiwa na kosa la kupatikana na dawa za kulevya kinyume na kifungu cha 19(1) na (3) cha Sheria ya Kudhibiti Dawa za Kulevya ya 1995.[82] Ilielezwa mahakamani na upande wa mashitaka kuwa mnamo tarehe 5 Mei, 2002 majira ya saa 5:30 asubuhi katika eneo la Ng'ambo Polisi lililoko Manispaa ya Tabora, Makudii alikamatwa na polisi[83] akiwa na gramu 0.05 ya dawa za kulevya aina ya *cannabis*.

Wakati wa kusikilizwa kesi, Makudii alikiri kosa na hivyo Mheshimiwa Machumu alitoa hukumu kama ifuatavyo:

[81] Hali hii imedhihirika zaidi katika mikoa ya Tabora na Mwanza ambapo kuna ongezeko kubwa la watoto wa mitaani.
[82] Sheria Na. 9 ya 1995.
[83] F. 720 PC.

*"Kuna ushahidi wa kutosha, ambao unathibitisha kwamba upande wa mashitaka umethibitisha kesi yake kisheria – bila kuwepo wasiwasi wowote. Hivyo namtia hatiani mtuhumiwa na ninamhukumu ipasavyo."*

Kwa msingi huo, mahakama ilimhukumu Makudii kuchapwa viboko 8 mnamo tarehe 22 Agosti, 2002, wakati ambao tayari alikuwa amevuka umri wa miaka 16 na kwa kuwa alikuwa anakabiliwa na kesi nyingine ya jinai, aliswekwa kwenye gereza la watu wazima akisubiri kupandishwa kizimbani.

Mbali na tatizo la umasikini, maofisa wa polisi mjini Mwanza, Mbeya, Lindi, Tanga, Arusha na Moshi, kwa mfano, walisema kwamba sasa hivi kuna wimbi la uharifu wa watoto wadogo kutokana na ama umasikini au athari za ugonjwa wa UKIMWI. Kukithiri kwa UKIMWI kumesababisha kuwepo idadi kubwa ya watoto yatima, wengi wao wakiishia kuwa watoto wa mitaani na hivyo kujikuta wakitenda uharifu. Watoto wa namna hii mara nyingi hujikuta wakitenda zaidi makosa kama vile wizi, kuvunja nyumba na kuiba, kuiba kwa kutumia silaha au nguvu, uzembe na uzururaji, na wizi wa mifukoni ili kujikimu dhidi ya maisha magumu ya mtaani yanayowakabili.

Katika jiji la Mwanza, kwa mfano, polisi walieleza ya kuwa uzoefu wao wa kushughulikia watoto wa mitaani unaonesha kwamba kama hatua za makusudi hazitachukuliwa kuliondoa tatizo la watoto wa mitaani, jamii ielewe kwamba inatengeneza bomu la kuiangamiza huko siku za usoni. Hii ni kwa sababu siku moja watoto hawa watakuja kuwa watu wazima; na kwa tabia zao za uharifu na ugumu wa maisha waishio, mtu lazima ajiulize hali itakuwaje wakishakuwa watu wazima.[84]

Maelezo kama haya pia yalitolewa na HOFCHIL[85] kwamba, kwa upande wa mkoa wa Lindi, ongezeko la watoto wa mitaani linatokana pia kwa kiasi kikubwa na ongezeko la kuvunjika kwa ndoa nyingi. Hali hii inasababishwa na ongezeko la unyanyasaji na vurugu za kifamilia hali inayopelekea watoto kukosa malezi bora na kujikuta wakikimbilia mitaani ambako inakuwa rahisi kutenda uharifu.

Sambamba na maelezo haya, matokeo ya utafiti uliofanywa katika Kituo Kikuu cha Polisi cha Arusha yanaonesha kwamba asilimia 75.2 kati ya kesi 141 zilizoripotiwa kituoni hapo zilitokana na uharifu wa watoto walioathiriwa na kuvunjika kwa familia zao na umasikini wa wazazi wao. Aidha, kama inavyoneshwa katika Jedwali la 10, asilimia 52.8 kati ya idadi ya kesi 123 zilizofikishwa katika Mahakama ya Mwanzo Mwanza Mjini mwaka 2000 – 2001, zina mwelekeo wa athari za umasikini wa familia wanakotoka watoto hao waharifu. Hapo hapo, matokeo ya utafiti katika mahakama ya Hakimu Mkazi Mwanza, kama yalivyoainishwa kwenye Jedwali la 7, yanabainisha kwamba asilimia 65 katika idadi ya kesi 103 zilizofikishwa mahakamani hapo, zilikuwa ni kutokana na athari za umasikini na kuvunjika kwa familia.

84 Mhojiano na Inspekata Msaidizi wa Polisi, Mwakarosi; Sajini kanzu Joseph Nchimbi; na askari kanzu Selemani, wote wa Kituo Kikuu cha Polisi Mwanza yaliyofanyika mnamo tarehe 9 Septemba, 2002. Mawazo kama hayo pia yalitolewa na Mheshimiwa Kadaso, Hakimu Mkazi aliye mkuu wa Mahakama ya Wilaya ya Mwanza. Hata hivyo, kutokana na kutokuwapo daftari pekee la orodha ya watoto waharifu haikuwa rahisi kuthitisha maelezo haya kwa kutmia idadi halisi ya watoto waliokamatwa na kufikishwa mahakamani na wangapi wametokea mitaani.

85 Hiki ni kifupisho cha: the Home for children – Lindi, asasi isiyokuwa ya serikali yenye makao yake makuu mjini Lindi.

*edwali la 10: Kesi za Jinai dhidi ya Watoto Watuhumiwa Zilizopelekwa katika Mahakama ya Mwanzo Mwanza Mjini: 2000 - 2001*




* Chanzo: *Mahakama ya Mwanzo Mwanza Mjini*

**Jedwali la 11:** *Kesi za Jinai dhidi ya Watoto Watuhumiwa Zilizopelekwa katika Mahakama ya Hakimu Mkazi Mwanza: 2002*




* Chanzo: *Mahakama ya Hakimu Mkazi Mwanza*

**Jedwali la 12:** ***Kiwango cha Uharifu wa Watoto Mjini Arusha kama ilivyoripotiwa katika Kituo Kikuu cha Polisi Arusha,*** **2001 - 2002**

| *Na.* | *Kosa* | *Mwaka* | | *Hatua iliyochukuliwa* | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | *2001* | *2002* | *Kuachiwa /Hakuna hatua zaidi zaidi* | *Kesi ilifunguliwa Mahakamani* | *Dhamana Upelelzi* | *Kifungo* |
| 1. | Kubaka | 10 | - | | 7 | 3 | |
| 2. | Kupatikana na dawa za kulevya | 3 | - | 1 | 2 | - | |
| 3. | Uzembe na Uzururaji | 40 | - | 9 | 25 | 6 | |
| 4. | Wizi | 39 | - | | 25 | 14 | |
| 5. | Shambulio | 7 | - | | 6 | 1 | |
| 6. | Kutishia kuua | 4 | | | 3 | 1 | |
| 7. | Shambulio la aibu | 2 | | | 1 | 1 | |
| 8. | Kuua | 1 | - | | 1 | 1 | |
| 9. | Kunajisi | 3 | | | 2 | 1 | |
| 10. | Kuingia kwa jinai | 1 | | | 1 | | |
| 11. | Kuvunja nyumba | 14 | | | 3 | 11 | |
| 12. | Kupatikana na bangi | 7 | | | 6 | 1 | |
| 13. | Wizi wa kutumia nguvu | 1 | | | 1 | | |
| 14. | Kujeruhi | 1 | | | | 1 | |
| 15. | Kutumia/kutamka lugha chafu | 2 | | | 1 | 1 | |
| 16. | Bugudha ya kijinai | 1 | | | 1 | | |
| 17. | Kuuza/kupatikana na gongo | 1 | | | | 1 | |
| 18. | Kutorosha binti | 3 | | | 3 | | |
| 19. | Kupatikana na mali ya wizi | 1 | | | | 1 | |
| | **JUMLA** | **141** | | **10** | **90** | **41** | |

* Chanzo: *Kituo Kiuu cha Polisi Arusha*

Kwa upande mwingine, ongezo la uharifu wa makosa ya kujamiiana, mfano kubaka, yanayotendwa na watoto wadogo ni kutokana na kumomonyoka kwa maadili ya jamii. Kwa mujibu wa Bw. Mohamed Issa, Ofisa Ustawi wa Jamii Dodoma, mmomonyoko huo wa maadili, wakati mwingine, husababisha watoto kujisikia kwamba wanaweza nao kufanya mapenzi baina yao. Hamu ya kufanya mapenzi chini ya umri wa miaka 18 inapotimia, mmoja wao, aghalabu mvulana, hujikuta akiwa mtuhumiwa wa kubaka. Kwa mfano, mtoto aitwaye Peter, mwenye umri miaka 17, aliyekuwa akiishi Dodoma na kaka yake ambaye alikuwa ni mchungaji, alituhumiwa kumbaka msichana mdogo aliyekuwa akifanya kazi za ndani/uyaya kwa kaka yake huyo.

Kama iliyoainishwa katika Kesi Rejea 1, Mohamed Abdallah alihukumiwa kifungo cha maisha na Mahakama ya Wilaya ya Magu baada ya kusemekana alikiri kosa la kumbaka binti mwenye umri wa miaka 5 wakati akicheza michezo ya kitoto. Hata hivyo, Mahakama Kuu kanda ya Mwanza iliipitia upya hukumu hiyo na kukifuta kifungo hicho kwa kuwa hakikufuata misingi ya sheria.

Nako Ngara, polisi walieleza kwamba uharifu wa watoto wadogo husababishwa na mambo yafuatayo:

- Tabia za baadhi ya wanajamii zinahimiza watoto kujitumbukiza kwenye uharifu mdogo mdogo;
- Utelekezaji na unyanyasaji wa watoto unaofanywa na wazazi huwalazimisha watoto wadogo wajitumbikize kwenye uharifu;
- Wimbi la wakimbizi limesababisha kuwepo mwingiliano mkubwa wa kijamii na kiutamaduni kati ya jamii ya wenyeji na wakimbizi hao, ambao baadhi yao wamekuja na tabia zao za uharifu; hivyo kuwaambukiza watoto wadogo waishio maeneo hayo; na
- Katika kambi za wakimbizi[86] kuna watoto wadogo waliokimbia kutoka makwao bila wazazi wao. Wengi wa watoto hawa ni wakorofi na waharifu.[87]

Kiwango cha uharifu wa watoto wilayani Ngara chaweza kuoneshwa kama ifuatavyo:

*Jedwali la 13*: Kiwango cha Uharifu wa Watoto Wilayani Ngara - 2000 – 2002

| *Na.* | *Kosa* | *Kiwango* |
|---|---|---|
| 1. | Kutorosha binti | 1 |
| 2. | Wizi | 8 |
| 3. | Kuingia kwenye Hifadhi bila kibali | 1 |
| 4. | Mauaji | 2 |
| 5. | Kubaka | 1 |
| 6. | Uzembe na uzururaji | 9 |
| 7. | Kuvunja na kuiba | 2 |
| 8. | Kuharibu mali | 3 |
| 9 | Kuingia nchini kinyume cha sheria | 4 |
| 10. | Wizi wa kutumia nguvu | 2 |
| 11. | Kupigana hadharani | 2 |
| 12. | Shambulio la aibu | 1 |
| 13. | Kujeruhi | 1 |
| 14. | Kutoroka kambini bila kibali | 2 |
| | **Jumla** | **38** |

* Chanzo: *Kituo cha Polisi Ngara*

Katika maeneo mengine, utafiti huu ulibaini ya kuwa katika matukio mengi ya kuvunja nyumba usiku na kuiba kunakofanywa na watu wazima, lazima kuwepo watoto wadogo wa kati ya umri wa miaka 7 hadi 13 watoto hao wanaojulikana kama *vipanya* wanatumika kupitishwa madirishani kwa ajili ya kuwafungulia milango watu wakubwa ili kufanikisha uharifu wao. Ingawa haikuwa rahisi kupata takwimu halisi ili kujua mgawo wanopata *vipanya*, matokeo ya utafiti huu yameonesha kwamba wengi huuawa mara tu wanapokamatwa ikilinganishwa na watu wazima; kwani wao hutangulizwa ndani. Inapotokea watu wanawang'amua, watu wazima waliobakia nje hutimua mbio wakati *vipanya* waliopenyezwa ndani hukamatwa na watu wenye gadhabu, pengine huuawa. Kesi Rejea 3 hapa chini, mathalan, inaelezea mkasa uliomkuta mtoto mmoja ambaye wazazi wake hawakupenda jina lake litajwe. Hivyo, tutamwita kwa jina la Maganga.

[86] Hususan ile ya Lukole "A."

[87] Kutokana na maelezo ya polisi huko Ngara, watoto hawa, mara nyingi, hukataa hata kukamatwa na polisi na hata huwashambulia polisi kwa mawe na visu. Hii ni kwa mujibu wa mahojiano na Bw. Chiposi, OC / CID wa wilaya ya Ngara.

***Kesi Rejea 3: Utumiaji wa Watoto Wadogo katika Wizi wa Majumbani Usiku***

Mnamo mwezi Aprili, 2002, Maganga, aliyekuwa na umri wa miaka 12 aliungana na waharifu watu wazima wapatao wanane katika kijiji chao cha Ilolanguru, nje kidogo ya Manispaa ya Tabora. Wote kwa pamoja walielekea kwenye nyumba moja mnamo usiku wa manane kwa ajili ya kuvunja na kuiba. Walipofika kwenye eneo hilo, watu wazima walitengeneza upenyo kwenye uzio wa nyumba waliyotaka kuiba na wakamwingiza ndani Maganga. Alipotua ndani, Maganga aliwafungulia wenzie geti wakaingia ndani ya uzio wa nyumba. Kisha walifungua mlango mdogo wa banda la kuku na kumwingiza tena Maganga ndani ya banda hilo ili aweze kukamata kuku na kuwakabidhi wakiwa nje ya banda. Alipotaka kuanza kukamata kuku, ghafla mwenye nyumba aliamka, akapiga mayowe ya wizi na bahati mbaya Maganga akakamatwa ndani ya banda huku wenzie waliokuwa nje wakitimua mbio. Wananchi wenye hasira walipokusanyika walianza kumpiga Maganga hadi akafariki.

Ilikuja baadaye kugundulika kwamba Maganga alikuwa akiishi na baba yake wa kambo aliyekuwa akimnyanyasa sana; hivyo akajikuta akijitumbukiza kwenye uharifu mdogo mdogo.

**Jedwali la 14**: *Kiwango cha Uharifu wa Watoto Wadogo Moshi: 2000 - 2002*

| NA.. | TAREHE YA KUTOA TAARIFA | JINSIA | UMRI | KOSA | HATUA ILIYOCHUKULIWA |
|---|---|---|---|---|---|
| 1. | 4/2/2000 | ME | 16 | Wizi | Viboko |
| 2. | 17/5/200 | ME | 14 | Wizi | Aliachiwa |
| 3. | 2/8/2000 | ME | 14 | Kuchoma nyumba moto | Lilifutwa |
| 4. | 14/9/2000 | ME | 15 | Kujerehi | Lilifutwa |
| 5. | 12/10/2000 | ME | 14 | Kubaka | Lilifutwa |
| 6. | 3/5/2001 | KE | 13 | Kuchoma nyumba moto | Lilifutwa |
| 7. | 16/7/2001 | ME | 16 | Wizi | Lilifutwa |
| 8. | 9/8/2001 | KE | 12 | Kuchoma nyumba moto | Aliachiwa |
| 9. | 18/8/2001 | ME | 17 | Wizi | Viboko 4 |
| 10. | 8/10/2001 | ME | 15 | Wizi | Viboko 2 |
| 11. | 13/10/2001 | ME | 15 | Kuvunja | Lilifutwa mahakamani |
| 12. | 7/11/2001 | ME | 16 | Wizi | Lilifutwa mahakamani |
| 13. | 16/11/2001 | ME | 15 | Kujeruhi | Lilifutwa mahakamani |
| 14. | 8/2/2002 | ME | 15 | Kujeruhi | Lilifutwa mahakamani |
| 15. | 21/3/2002 | ME | 14 | Wizi | Aliachiwa |
| 16. | 24/4/2002 | ME | 14 | Wizi | Aliachiwa |
| 17. | 21/4/2002 | ME | 15 | Kubaka | Aliachiwa |
| 18. | 183/5/2002 | ME | 15 | Wizi | Aliachiwa |
| 19. | 6/5/2002 | ME | 15 | Wizi | Aliachiwa |
| 20. | 18/6/2002 | ME | 17 | Wizi | Lilifutwa |

*Chanzo: *Kituo cha Polisi Moshi*

Kulingana na takwimu zilizopatikana Mwanza, kama inavyooneshwa katika Jedwali la 10 na 11, asilimia 30 ya idadi ya kesi 108 zilizofikishwa Mahakama ya Mwanzo Mwanza Mjini kati ya 2000 na 2002, zilihusisha utumiaji wa *vipanya* katika uharifu. Wakati huo huo, asilimia 38 ya idadi ya kesi 82 zilizofikishwa katika Mahakama ya Hakimu Mkazi Mwanza kati ya 2000 hadi 2002 zilihusisha matumizi ya *vipanya* wakati watu wazima wakitenda uharifu.

Aidha, utafiti huu ulibaini ya kwamba kuna kiwango kikubwa cha uharifu kwa watoto wa kiume kuliko wenzao wa kike. Kwa mfano, kama inavyojidhihirisha katika Jedwali la 10, watoto wa kike walifanya uharifu kwa asilimia 17 tu kati ya kesi 108 zilifikishwa mahakamani zikiwakabili watoto watuhumiwa. Nako Moshi, wasichana walifanya uharifu asilimia 10 tu kati ya kesi 20 zilizoripotiwa Kituo Kikuu cha Polisi Moshi kati ya 2000 na 2002. Vilevile, asilimia 14 ya idadi ya kesi 105 zilizopelekwa Mahakama ya Wilaya ya Arusha kati ya 2000 na 2002 ziliwakabili wasichana. Huko Lindi, katika kesi 21 zilizopelekwa katika Mahakama ya Hakimu Mkazi Lindi dhidi ya watoto watuhumiwa kati ya 2000 na 2002, hakuna hata kesi moja iliyokuwa ikimkabili msichana.

Ziko sababu nyingi zinazoelezea hali hii. Watu wengi wameegemea zaidi katika ukweli kwamba, maumbile ya wasichana na saikolojia yao vinawafanya wasijihusishe zaidi na uharifu ikilinganishwa na wenzao wavulana. Kwa upande mwingine, wasichana wachache wanajihusisha na uharifu wakikamatwa hunyanyaswa kijinsia ama na polisi au watu wazima waliowatendea uharifu badala ya kuwafikisha polisi.

Baadhi ya watu waliohojiwa walieleza kwamba wasichana wengi wanapenda zaidi kujihusisha na kazi za ndani au ukahaba vitu vinavyowaepusha na uharifu wa moja kwa moja. Aidha, shughuli hizi huwawezesha kujikimu bila haja ya kufanya uharifu. Ni vizuri kufahamu, hata hivyo, kwamba watoto wa kike wanaofanya kazi za ndani wananyanyasika kijinsia kwa namna mbalimbali. Wengine hulazimishwa kufanya ngono na waajiri wao bila ridhaa yao au umri wao kuwaruhusu, wakati wengi wao hulipwa ujira kidogo na pengine baadhi yao huishia kutiwa ndani pale wanapoanza kudai ujira wao kama inavyojidhihirisha katika Kesi Rejea 4 hapa chini.

***Kesi Rejea 4*: Kesi ya Uongo dhidi ya Neema Nyanjira**

Neema Nyanjira, mwenye umri wa miaka 16, alifika jijini Mwanza kwa mara ya kwanza akitokea nyumbani kwao Musoma. Alikuwa akitafuta kazi yoyote ile. Baadaye alipata kazi ya ndani kwenye familia moja iliyopo mjini Mwanza. Neema alifanya kazi zake vizuri na hivyo kuwavutia siyo waajiri wake tu bali pia majirani.

Hivyo, jirani mmoja alimwomba Neema Nyanjira kurudi nyumbani kwao Musoma ili kumtafutia msichana mwingine mwenye sifa kama zake. Neema kweli alifanya hivyo na aliporejea alikuwa na binti mmoja aitwaye Mwasi ambaye mara moja aliajiriwa.

Hata hivyo, Mwasi alifanya kazi kwa muda wa miezi 3 tu akadaiwa kutoweka na kitoto kidogo cha mwajiri wake. Kutokana na hilo, mwajiri wa Mwasi aliripoti polisi na Neema akakamatwa kisha akafikishwa Mahakama ya Mwanzo Ilemela kwa kosa la kutorosha mtoto mdogo. Alikana kosa na kuswekwa gerezani Butimba alikokaa kwa zaidi ya miezi 4 wakati kesi yake ikitajwa tu mahakamani. Hata hivyo, mtoto aliyekuwa ametoroshwa alishapatikana siku nyingi. Kwa hakika, Neema Nyanjira alikuwa amechanganywa kwenye selo moja na waharifu watu wazima waliokubuhu.[ss]

[ss] Imechukuliwa kutoka kwenye kitabu cha Ben R. Mtobwa kiitwacho: *Mhariri Msalabani: Siku Mia Moja na Hamsini za Mateso katika Maisha Yangu*, Heko Publishers DSM, 2000

**3.4: Kukamata Watoto Watuhumiwa na Kuwajulisha Wazazi au Walezi Wao**

Chini ya Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13, hakuna vipengele vinavyoelezea utaratibu wa jinsi ya kukamata watoto waharifu. Pia sheria haijaainisha mambo kadhaa muhimu katika kukamata watoto watuhumiwa; kama vile kutoa taarifa kwa wazazi au walezi wa watoto watuhumiwa baada ya kuwakamata. Mapungufu hayo yanatokana na sheria hiyo kutungwa wakati ambapo hapakuwepo misingi na viwango vya usimamizi na utekelezaji wa haki za watoto watuhumiwa. Haki za watoto watuhumiwa zinahimiza kutoa taarifa kwa wazazi au walezi pindi watoto watuhumiwa wanapotiwa mbaroni.

Hata hivyo, kifungu cha 56 cha Sheria ya Mwenendo wa Kesi za Jinai ya 1985, inamlazimisha ofisa wa polisi anayeendesha upelelezi wa kesi ya jinai inayomkabili mtoto mdogo kutoa taarifa kwa wazazi au mlezi kwamba mtoto husika yuko chini ya ulinzi na anafanyiwa upelelezi katika tuhuma zinazomkabili. Kwa upande mwingine, kanuni ya 10.1 ya Kanuni za Beijing inabainisha ya kwamba:

*10.1: Mara baada ya kumtia mbaroni mtoto, wazazi au walezi wake lazima wajulishwe haraka juu ya kutiwa mbaroni huko, na pale inapobainika kuwa utoaji taarifa wa haraka hauwezekani, wazazi au walezi, lazima wajulishwe muda mfupi baadaye kama iwezekanavyo.*

Kutokana na taarifa ya Tumesheria, utoaji taarifa kwa wazazi au walezi una faida zifuatazo: kwanza, huwasaidia polisi kuweza kupata taarifa za msingi zinazoweza kuwafanya wachukue hatua ya haraka na sahihi juu ya namna gani wamsaidie mtoto husika. Pili, huwasaidia wazazi au walezi wa mtoto husika kujua kwa hakika mtoto wao yuko wapi, hivyo wanaweza kuchukua hatua inayopaswa kuchukuliwa, ikiwa ni pamoja na kumwekea dhamana na/au kuandaa utetezi. Na tatu, husaidia chombo chochote au mtu yeyote mwenye kutaka kumsaidia mtoto husika kufanya hivyo kwa uhakika.

Matokeo ya utafiti huu yamedhihirisha kwamba hutokea mara chache sana maofisa wa polisi hutoa taarifa hata kwa maofisa wa ustawi wa jamii, ukiachilia mbali wazazi au walezi wa mtoto husika, kuhudhuria wakati mtoto mharifu anapohojiwa na polisi au wakati anapofikishwa mahakamani. Kwa mfano, ofisa wa ustawi wa jamii Tabora alikiri kwamba mapungufu haya yana madhara makubwa kwake yeye na kwa watoto watuhumiwa. Alidai kwamba, kwa upande wake hawezi kutumia muda wa kutosha kuwasaidia watoto waharifu kwa vile yeye pia anasimamia watoto wa mitaani na wale walio katika makao ya watoto. Hivyo, mara nyingi hutegemea zaidi kupewa taarifa na polisi au mahakama. Katika hali yenye shughuli nyingi kama hiyo, pia kutokana na ukosefu wa vitendea kazi muhimu ofisini kwake kama vile gari, ofisa huyo hujikuta akishughulikia kesi chache sana zinazowahusu watoto watuhumiwa.

Kwa mfano, kati ya mwezi Aprili na Juni 2002, ofisa huyo alishughulikia jumla ya kesi 28, miongoni mwake 12 zikiwa zinawahusu wanawake na 16 zikihusisha wanaume. Kati ya hizo, kesi tatu zilihusisha *watoto wadogo* wasichana watuhumiwa; 3 *vijana* wa kiume waharifu; na 7 zikiwahusu *vijana* wa kike watuhumiwa. Waliobaki walikuwa ni watu wazima. Kulingana na maelezo ya ofisa huyo, kesi hizo za jinai dhidi ya watoto watuhumiwa zilikuwa bado zinaendelea mahakamani hadi wakati wa mahojiano.[89]

[89] Ofisa huyo alikuwa, hadi wakati wa mahojiano hapo tarehe 6 Septemba, 2002, ndiyo kwanza ametoka likizo la mwezi mmoja; kwa hiyo alikuwa hana habari zinazohusu kesi hizo huko mahakamani.

Kwa hali hiyo, ilitegemewa kwamba Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13, ikiwa ndiyo sheria inayotoa mwongozo wa jinsi ya kusimamia utekelezaji wa haki za watoto watuhumiwa, ingekuwa na misingi iliyotajwa hapo awali ili kutetea na kulinda maslahi ya mtoto mtuhumiwa. Mapungufu haya huwafanya watendaji, hasa polisi, kutumia vipengele vya Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai ya 1985. Hali hii imesababisha maofisa wengi (ambao wengi wao hawana mafunzo yanayohusiana na haki za watoto watuhumiwa)[90] wawachukulie watoto watuhumiwa sawa na watu wazima waharifu. Kwa mfano, maelezo yaliyotolewa na OC / CID wa wilaya ya Mwanza kwa mtafiti mmojawapo yanadhihirisha hoja hii. Kutokana na kauli yake ya haraka haraka, OC / CID hayo alisema ya kwamba polisi jijini Mwanza wanawachukulia watoto watuhumiwa kama watu wazima waharifu. Alisema:

*"Taratibu ni zile zile za kuwashughulikia watu wazima na watoto ... kwetu sisi umri haumati (matter), kinachomata (matter) ni kosa ... Hivyo, kama mtoto amepora mahali tunamshughulikia ipasavyo, kama mharifu mwingine, bila kujali umri wake.[91]"*

Katika Kituo Kikuu cha Polisi Moshi, ilibainika kwamba maofisa wa polisi hupata taabu kuwatia mbaroni watoto watuhumiwa, hususan wavulana, katika makosa ya kujamiiana kutokana na mila ya kutorosha wasichana iliyopo huko. Matokeo ya mila ya kutorosha mabinti ni kuwa, wazazi wengi hawapendi kutoa taarifa au kushirikiana na polisi pale kosa la namna hiyo linapotendeka. Utoroshaji wa mabinti wadogo hufanywa zaidi na vijana, wengi wao wakiwa wavulana wa kati ya umri wa miaka 16 na 17.[92]

Nako Mwanza, maofisa wa polisi waliohojiwa wote kwa pamoja walisema kwamba namna ya kuwakamata watoto watuhumiwa inatofautina kwa kiasi kikubwa na ile ya kuwakamata watuhumiwa watu wazima.[93] Walisema kwamba, kwa mujibu wa mafunzo yao, malezi waliyokulia au mila na desturi zao, ukamataji wa watoto watuhumiwa hauhitaji matumizi ya nguvu, hasa kama mtoto mwenyewe hapingi kutiwa mbaroni. Walisema kwamba matumizi ya nguvu huweza tu kuwepo pale wanapojaribu kukamata watoto wa mitaani ambao, aghalabu, hujumuika pamoja na kupinga kukamatwa. Watoto hao wa mitaani, ambao idadi yao inazidi kuongezeka siku hadi siku, ni hatari sana kwa polisi kwa sababu hutembea na visu, mapanga, nyembe na wakati mwingine *bisibisi*,[94] ambavyo huvitumia dhidi ya polisi wanaojaribu kuwakamata.

Kwa mfano, mnamo mwaka 2000 askari kanzu Seleman alikatwa na kisu kikali kwenye dole gumba la mkono wake wa kulia wakati akijaribu kumtia mbaroni mtoto mtuhumiwa, mwenye umri wa miaka 17, aliyekuwa mafichoni na rafiki yake wa kike mwenye umri sawa na wake kwenye *gesti* moja iliyopo mtaa wa Rufiji, jijini Mwanza. Japo yeye na wenzake walifanikiwa kumtia mbaroni mtoto huyo mtuhumiwa, jeraha alilolipata afande Selemani lilikuwa kubwa.

Kwa hali hiyo, katika mazingira hayo hapo juu, polisi walisema kwamba hulazimika kutumia nguvu ili kuwatia mbaroni wale watoto watuhumiwa wenye tabia za utukutu pekee.

[90] Kwa mujibu wa kanuni ya 12 ya *Kanuni za Beiing*, maofisa wa polisi ambao mara kwa mara hujihusisha na watoto watuhumiwa wanapaswa kupata mafunzo maalum ili waweze kusimamia vema utekelezaji wa haki za watoto watuhumiwa.

[91] Hata hivyo, maelezo tofauti yalitolewa na maofisa wa chini wa polisi waliotajwa huko nyuma. Huko Dodoma, polisi walisema kuwa wakati mwingine hulazimika kuwasaidia watoto watuhumiwa kiutu; mfano kuwapa maji ya kunywa na chakula. Hata hivyo, hili ni suala la kiutu tu na si la kisheria hata kidogo. Wakati huko Moshi, polisi walidai kwamba hujitahidi kuwataarifu wazazi wao pindi tu wawakamatapo watoto ili waweze kuwasaidia watoto wao.

[92] Mahojiano na Bw. Mwakyoma (OCD) na wenzake.

[93] Wenzao wa Tabora walisema kwamba huwakamata watuhumiwa watoto sawa na vile ilivyobainishwa na Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13, ambayo inamaanisha kwamba hawalazimishwi kisheria kuwataarifu wazazi au walezi wa watoto hao.

[94] Maarufu kama *vichenga*.

### 3.5: Kuwatia Mahabusu Watoto Watuhumiwa Kabla ya Kesi Kupelekwa Mahakamani

Kama ilivyo kwa namna ya kukamata watoto watuhumiwa na kutoa taarifa kwa wazazi au walezi wa watoto hao, Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13, haina vipengele bayana kuhusu taratibu za kuwatia watoto wadogo korokoroni huku wakisubiri kesi zao kupelekwa mahakamani. Sheria hiyo inaeleza juu juu tu kuhusu *mipango* inayoweza kufanywa na Mkuu wa Jeshi la Polisi nchini (IGP) pale *inapowezekana*, ili kumweka mtoto mtuhumiwa katika mahabusu isiyokuwa na watu wazima.

Hata hivyo, kwa mujibu wa kanuni ya 13 ya *Kanuni za Beijing*, kitendo cha kumweka mtoto mahabusu "wakati akisubiri kesi yake kupelekwa mahakamani ni sharti kifanyike *kama hatua* ya *mwisho*"[95] na *kwa muda mfupi kadiri inavyowezekana*. Aghalabu, kumtia mtoto mtuhumiwa korokoroni kabla ya kupelekwa mahakamani, kunatakiwa kuwekewa hatua mbadala, kama vile uangalizi wa karibu, matunzo mahsusi au kuwekwa katika familia fulani au katika asasi ya kielimu.[96]

Kanuni hii (ya 13 ya *Kanuni za Beijing*) imewekwa kwenye *Sheria ya Watoto* ya Uganda. Kifungu cha 90 (7) cha sheria hiyo kinatanabaisha kwamba:

*"90(7) Endapo imeshindikana kumwachia mtoto kwa dhamana (kutoka rumande) mtoto huyo atatakiwa kukaa chini ya ulinzi wa polisi kwa kipindi kisichozidi muda wa saa ishirini na nne au hadi atakapopelekwa mahakamani, kwa kufuata kipindi chochote kitakacho kuwa kifupi zaidi."*

Umuhimu wa kuwa na kipengele kama hicho hapo juu umeelezwa bayana kwenye maoni juu ya kanuni ya 13 ya *Kanuni za Beijing* hivi:

*"Hatari ya 'kuwachafua kijinai' watoto wakati wakiwa mahabusu (na waharifu waliokubuhu) haitakiwi kudharauliwa. Hivyo ni muhimu kutilia maanani haja ya njia mbadala. Kwa kufanya hivyo, kanuni ya 13.1 inahimiza kubuni mbinu mpya na njia mbadala kuepuka kuwatia watoto mahabusu kwa ajili ya kulinda maslahi ya watoto wenyewe."*

Kwa mujibu wa matokeo ya utafiti huu, katika baadhi ya maeneo, kama vile vituo vya polisi vya Ngara na Dodoma, watoto watuhumiwa hutengwa na waharifu watu wazima. Hata hivyo, katika maeneo mengine kama vile vituo vya polisi Mwanza na Lindi, watoto watuhumiwa huchanganywa kwenye mahabusu moja na waharifu waliokubuhu, kama inavyoainishwa na Kesi Rejea 5 hapa chini.

**Kesi Rejea 5: Mashitaka ya Kusingizia dhidi ya Elias Nyunja Simon, miaka 14:**
Elias Nyunja Simon, mwenye umri wa miaka 14, alimaliza darasa la saba mnamo 2001 katika shule ya msingi Guta, huko Kisolya wilayani Bunda. Alikuwa akiishi na mama yake mzazi pamoja na baba yake wa kambo mpaka mnamo Desemba, 2001 wakati rafiki yake mmoja alipomshawishi wafuatane kuelekea jijini Mwanza kutafuta kazi. Hivyo, Elias alifuatana na rafiki yake na akaishi nyumbani kwa mwajiri wa rafiki yake huko Pansiansi aliyekuwa mfanyakazi katika bustani. Mnamo tarehe 20 Mei 2002 mama mmoja jamaa wa familia hiyo, aitwaye mama Devota Bagambe, alimpatia Elias kazi ya kuuza kibanda huko kijiji cha Lumala,

[95] Baada ya njia zote kushindikana.
[96] Angalia kanuni ya 13.1.

Pansiansi. Walikubaliana mshahara wa shillingi 15,000/= kwa mwezi, huku mama Devota akimgharamia Elias mahitaji yote ya muhimu. Kwa vile kilichomleta Mwanza ilikuwa ni kazi, Elias mara moja aliafiki na kuanza kazi siku hiyo hiyo.

Siku chache baadaye, mama Devota aliwafukuza kazi watumishi wake wawili; wa ndani, hivyo Elias alilazimika kufanya kazi za ndani, za kwenye kibanda na zile za kutumwa sokoni kwa mshahara ule ule. Baada ya kuisha mwezi wa kwanza tangu aajiriwe, Elias aliomba mshahara wake, lakini akaambiwa asubiri. Hata hivyo, muda ulipita bila mama Devota kufanya hivyo, hadi Agosti 2002. Elias aliposisitiza zaidi alipwe malimbikizo ya mishahara yake kama alivyokuwa ameahidiwa na mwajiri wake, Mama Devota alikuwa mkali na alitishia kumfuta kazi. Elias akikumbuka mambo yalivyokuwa alisema:

***Siku moja (tarehe 26 Agosti 2002) Mama Devota alisingizia kuugua, akashinda ndani. Baadaye jioni alinituma glosare (glocery) kumnunulia bia. Lakini niliporudi nyumbani, akanisingizia eti nimemwibia simu yake ya mkononi... lakini mimi nilikataa kata kata uongo huo.***

Alipogundua kwamba Elias hakuwa tayari kukiri kosa hilo kutokana na vitisho vyake vya kumpeleka polisi, Mama Devota aliwageukia wanae wavulana watatu (wenye umri wa miaka 14, 11 na 9) ambao nao walikana. Kisha alimrudia tena Elias ambaye aliendelea kukana na akaungwa mkono na kaka yake Mama Devota, aliyedai kwamba huenda Mama Devota aliisahau simu hiyo mahali asikokukumbuka. Hata hivyo, mama huyo alizidi kudai kwamba mwizi alikuwa ni Elias na mnamo saa 2 za usiku alimpeleka Elias kituo kidogo cha polisi cha Pansiansi. Kwa kuwa Mkuu wa Kituo (OCS) hakuwapo kazini saa hizo, askari wa zamu aliwashauri kurejea kesho yake. Ilibidi wakubaliane na ushauri huo.

Lakini wakati wakiwa njiani kurejea nyumbani, Mama Devota alimfukuza Elias na hivyo kulazimika kulala kwenye makambi ya muda ya Wasabato huko huko Pansiansi. Kesho yake Elias alikwenda kituo cha polisi ambako hata hivyo polisi walimfukuza; hivyo akaishi na 'rafiki' yake mwingine kwa siku 7 alipoamua tena kumfuata Mama Devota akidai malimbikizo ya mishahara na nguo zake. Mama huyo alipomwona tu alikasirika na kutishia kumuua Elias, kama angeendelea kukanusha wizi huo, akidai kumpeleka Elias kwa mganga wa kienyeji. Baadaye, alileta dawa fulani ya maji, nyeusi. Kufikia hapo Elias alikumbuka:

***Alinilazimisha kutema mate ndani ya dawa hiyo, nikafanya hivyo kisha akaniambia kunawa mikono yangu kwenye dawa ile, nikafanya...tena hivyo; akasema dawa ile ingeniua kama kweli nilikuwa nimeiba simu yake.***

Baada ya hapo alimfukuza tena Elias ndani ya nyumba yake, akimkatalia hata kuchukua nguo zake za kuvaa. Elias akalazimika kurudi tena kituo kidogo cha polisi alikoshauriwa kumwona mwenyekiti wa kijiji cha Lumala ambaye naye alimshauri kurejea tena polisi, ambako OCS alishamweleza Mama Devota kuwa Elias alipaswa kulipwa mafao yake. Hata hivyo, baada ya Mama Devota kung'ang'ania kumfungulia kesi ya jinai Elias, OCS alimhamishia Elias hadi kituo cha polisi cha Kirumba. Akiwa huko, Elias aliswekwa mahabusu na mahabusu watu wazima; kisha Elias aliitwa na askari mmoja wa kiume aliyeanza kumhoji kwa ukali na vitisho. Alipokana madai alipigwa vibaya na kurudishwa tena rumade.

Mnamo tarehe 29 Agost, 2002, Elias alipelekwa Mahakama ya Mwanzo Ilemela

alikofunguliwa kesi ya wizi wa simu ya mkononi ya Mama Devota. Alikana shitaka na kutupwa mahabusu huko gereza la Butimba.

Akiwa Butimba, aliwekwa chumba namba 30 kilichosemekana kuwa na mahabusu "vijana", na miongoni mwao yeye tu ndiye aliyeonekana kama hakuwa mwenye "hatia." Siku ya kwanza "vijana" wote waliitwa na askari jela mmoja, aliyeitwa *Meja*, aliyewapangia kazi ya kusafisha mitaro. Kwa kuwa Elias alikuwa hajisikii vizuri hakuweza kufanya kazi kama wenzie hali iliyomuudhi sana *Meja* na kumwadhibu Elias kwa kumpiga kiunoni. Elias alianguka chini na akashindwa kuendelea na kazi hiyo. Kuanzia siku hiyo ikabidi atunzwe na mahabusu wakubwa ili kumhudumia vema mpaka tarehe 2 Septemba, 2002 wakati alipopelekwa mahakamani. Siku hivyo Mama Devota hakuwapo Mahakamani; hivyo kesi iliahirishwa tena hadi tarehe 6 Septemba, 2002. Wakati akiwasubiri mahabusu wengine, Elias alipelekwa kwenye mahabusu ya Kituo Kikuu cha Polisi cha Mwanza kabla ya kupelekwa Butimba gerezani. Kuhusiana na hali aliyoikuta humo ndani Elias alikuwa na haya ya kusema:

***Nilikaa humo zaidi ya masaa mawili.... Nilikaa na watu wazima, chumba kilikuwa kidogo sana, tulikuwa kama ishirini hivi. Joto lilikuwa kali, mkojo ulijaa sakafuni, na watu wazima walinitukana na kunipiga sana.***

Baadaye alasiri walipelekwa Butimba gerezani alipokaa hadi tarehe 6 Septemba 2002 aliposhindwa kufikishwa mahakamani kama ilivyokuwa imepangwa kutokana na kukosekana usafiri wa kuwapeleka mahabusu mahakamani. Hivyo kesi iliahirishwa hadi tarehe 11 Septemba, 2002 alipokwenda mahakamani bila tena ya kuwepo Mama Devota. Kesi iliahirishwa tena; lakini wakati Elias akiwa ndani ya karandinga la polisi wakisubiri kurejeshwa mahabusu, Butimba, akaja Mama Ngusa, ambaye alikuwa ofisa Ustawi wa Jamii[97] na kuingilia kati suala hilo. Hivyo Elias alishushwa chini ya karandinga na kurudishwa moja kwa moja kwa hakimu yule yule. Wakati huo huo, Mama Devota alionekana akielekea mahakamani hapo; hata hivyo, alipomwona Mama Ngusa *akaingia mitini*, hali iliyosababisha mahakama kumwachia huru Elias.

Baada ya kuachiwa huru, Mama Ngusa alimpeleka Elias ofisini kwake na kumwandikia barua ya kumpeleka *Kuleana*. Ni wakati alipokuwa akijiandikisha katika kituo cha watoto wa mitaani cha *Kuleana* ndipo mmoja wa watafiti alimkuta huko na kufanya naye mahojiano.

Kwa mujibu wa Elias mwenyewe, Mama Ngusa alikuwa amemwahidi kumsaidia kupata malimbikizo ya mishahara yake dhidi ya Mama Devota na muda wote wa kudai angekuwa akiishi kwenye makao hayo ya watoto wa mitaani yanayomilikiwa na *Kuleana*.

***Muhtasari:***
Kulingana na Elias, Hali katika gereza la Butimba ilikuwa mbaya sana, hususan katika masuala/maeneo yafuatayo:

[97] Maarufu kama *Mama Huruma*.

- *Chakula kilikuwa kikitolewa kwa mlo mmoja tu kwa siku, mara kwa mara ikiwa ni saa 4 asubuhi, huku mahabusu na wafungwa wote wakiwa wamesimama katika mistari juani saa moja kabla ya chakula, pasipo kujali, kwamba baadhi yao walikuwa watoto wadogo, kama Elias.*

- *Wafungwa au mahabusu watu wazima huwanyanyasa wenzao watoto hasa wakati wa kukaribishwa gerezani hapo, kuoga, kula, n.k.*

- *Wakati anaondoka gerezani hapo, yaani tarehe 11 Septemba 2002, palikuwamo "vijana" mahabusu 64 katika selo namba 30, miongoni mwao yeye tu ndiyo alikuwa* hana hatia ('innocent'). *Mmoja wa "vijana" mahabusu hao alimwambia kwamba wengi wao kweli walikamatwa wakiwa wanavuta bangi, wakiiba au wakibaka.*

- *Kutokana na hali mbaya ya kiafya gerezani hapo, kuna mlipuko mkubwa wa magonjwa kama vile kuhara, na ugonjwa wa ngozi.*

Huko Lindi, Mkuu wa Polisi wa Wilaya, OCD, alidai kuwa hakuna pahali pa pekee pa kuwaweka watoto watuhumiwa peke yao tu kama ilivyo kwa mahabusu za watoto. Hali hiyo inawawia vigumu kutekeleza matakwa ya kuwatenga watoto na watu wazima wakati wakiwa mahabusu ya polisi.

### 3.6: Kuwahoji Watoto Watuhumiwa

Matokeo ya utafiti huu yamebaini kuwa maofisa wa polisi katika maeneo mengi hujitahidi, pale inapowezekana, kuwaita wazazi, walezi au maofisa ustawi wa jamii wakati wa kufanya mahojiano na watoto watuhumiwa.[98] Matokeo hayo pia yanaonesha kuwa mahojiano baina ya askari na mtoto mtuhumiwa hufanyika faragha huku kukiwa na watu wachache. Askari waliohojiwa, aidha, walidai kwamba mara nyingi hujitahidi kutumia lugha nzuri ili kuweza kupata ukweli wa mambo bila *kuwaogofya* watoto husika.

Kisheria, hata hivyo, maofisa wa polisi wanalazimika kutoa taarifa kwa wazazi au walezi wa watoto husika juu ya kutiwa kwao mbaroni.[99] Hata hivyo, polisi wenyewe walidai ya kuwa kama wanafanya mahojiano na watoto watuhumiwa walikokubuhu au watukutu, wakati mwingine hulazimika kuwa wakali, kwani watoto watuhumiwa watukutu mara nyingi hawasemi ukweli.

Kuhusiana na uzito wa ushahidi au maelezo ya watoto watuhumiwa, walisema kwamba ni vema mara zote kuupa nguvu ushahidi huo kwa kutumia ushahidi mwingine, hasa wa kimazingira wakati wa kupeleleza na kupeleka kesi mahakamani.

Hata hivyo, kwa upande wao, maofisa ustawi wa jamii waliohojiwa walisema kwamba hushirikishwa mara chache sana kuhudhuria mahojiano kati ya Polisi na watoto watuhumiwa. Kule Tabora, kwa mfano, kuna ofisa ustawi wa jamii mmoja tu anayeshughulikia haki za watoto watuhumiwa (*probation officer*) kwa mkoa mzima, Mama Mwasiti Itumbo ambaye alidai kwamba alikuwa hajashirikishwa na polisi siku nyingi zilizokuwa zimepita. Nako Mwanza, ambako pia yuko ofisa mmoja tu wa ustawi wa jamii anayeshughulikia watoto watuhumiwa mkoa mzima,

[98] Huko Mwanza, wafanyakazi wa *Kuleana* wakati mwingine huhudhuria katika mahaojiano hayo na, pale inapowezekana, kutoa msaada stahili. *Kuleana* ni asasi isiyo ya serikali yenye makao yake makuu Mwanza na hujishughulisha na kutetea na kulinda haki za watoto, na hutoa makazi / makao ya muda kwa watoto wa mitaani huko Mwanza.

[99] Kifungu cha 56 chaSsheria ya Mwenendo wa Kesi za Jinai, 1985.

anategemea sana kutaarifiwa na maofisa wa polisi, mahakama na *Kuleana*. Huko Lindi maofisa wa ustawi wa jamii hutegema kupata kwanza kibali kutoka kwa mwendesha mashitaka wa polisi ili waweze kuhudhuria au kushiriki mahojiano hayo.

Hata hivyo, utafiti huu umebaini kwamba maofisa wa polisi hawapendi kuwataarifu wenzao wa ustawi wa jamii, pasipo kuzingatia kuwepo kwa mtu wa ustawi wa jamii ni muhimu hasa kama mtoto anayehojiwa hana wazazi au mlezi.

Kwa ujumla, imeonekana kwamba maofisa wa polisi hawawashirikishi wazazi, walezi au maofisa ustawi wa jamii wakati wakiwahoji watoto watuhumiwa kwa kiwango kinachotakiwa.

**3.7. Dhamana Wakati Kesi Ikiwa Mikononi mwa Polisi**

Ni kitu cha kutia moyo, kwamba sura ya 13 ya sheria za nchi, inatoa utaratibu mzuri wa jinzi gani polisi wanaweza kutoa dhamana kwa watoto watuhumiwa kabla ya kesi zao kupelekwa na kusikilizwa mahakamani. Kulingana na kifungu cha 4 cha sura ya 13 ya sheria za nchi, mkuu wa kituo cha polisi anayo mamlaka ya kumruhusu mtoto mtuhumiwa ajidhamini mwenyewe, isipokuwa tu kama:-

*(i) Mtoto huyo anakabiliwa na kesi ya mauaji au kosa ambalo adhabu yake ni kifungo cha zaidi ya miaka 7 jela.*

*(ii) Ni muhimu zaidi kumwondoa mtoto huyo kutoka miongoni mwa wanajamii kwa usalama wake.*

*(iii) Au kwamba afisa huyo wa polisi anazo sababu za kuamini kuwa kumwachia mtoto huyo, kutasababisha ukiukwaji wa haki.*

Katika msingi huo huo, kifungu cha 64(3) cha Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai, 1985, kinasema kwamba, endapo mtu aliyekamatwa yuko chini ya miaka 15, mtu huyo anaweza kuachiwa mara tu wazazi wake, walezi, ndugu au mtu mwingine yeyote anayeaminika atakapokuja kumdhamini.

Kiutendaji, mara nyingi, polisi hutoa dhamana kwa watoto watuhumiwa wa makosa madogo madogo. Ndio maana mkuu wa polisi wa mkoa wa Lindi alipoulizwa kuhusu hilo, alikuwa na haya ya kusema:-

> ***"Ni vigumu sana kuwatunza watoto waharifu hapa mkoani, kwani hakuna sehemu zao maalum zilizotenganishwa na zile za wakubwa. Hivyo mara nyingi tunapendelea kutoa dhamana kuliko kuwaweka korokoroni hasa kwa makosa madogo madogo; lakini tatizo linakuja pale mtoto huyo anapokabiliwa na makosa makubwa kama mauaji, n.k."***

Mtazamo huu ulisisitizwa pia na Mkuu wa Polisi wa Wilaya ya Moshi, Bw.. Mwakyoma aliposema, katika kutoa dhamana, polisi mara nyingi, wanaangalia ukubwa wa kosa lenyewe, uwezo wa kiuchumi wa wazazi wake, pamoja na tabia binafsi ya mtoto mtuhumiwa mwenyewe.

**3.8.0: Kusikiliswa kwa Kesi Mahakamani hadi kutoa Hukumu**

**3.8.1: Utangulizi**

Kulingana na kifungu cha 3 cha sura ya 13 ya sheria za nchi, kesi ya jinai inayomhusisha mtoto mdogo, lazima isikilizwe kwenye chumba tofauti cha mahakama; yaani, tofauti na vyumba vya

mahakama kwa kesi za kawaida labda kama mtoto anashitakiwa pamoja na watu wazima.[100] Kulingana na kifungu cha 3(5) hakuna mtu yeyote, zaidi ya maafisa wa mahakama, ndugu wa mtuhumiwa, wahusika katika kesi, mawakili wao, na / au watu wengine ambao kwa namna moja au nyingine wanahusika katika kesi hiyo, anaruhusiwa kuingia mahakamani, labda kwa ruhusa ya mahakama.[101]

Kwa mujibu wa utafiti huu, imegundulika kuwa ingawa sura ya 13 ya sheria za nchi na Sheria ya Mwenendo wa Kesi za Jinai, zinatoa utaratibu wa kusikilizwa kwa kesi za watoto, bado mahakimu wa mahakama za mwanzo hawajui kabisa utaratibu huu. Mfano, alipohojiwa, Mh. Kongola, Dodoma, Hakimu wa Mahakama ya Mwanzo Dodoma Mjini, alisema endapo mtoto huyo anapelekwa kwake, mara moja huamuru apelekwe ofisi ya ustawi wa jamii au polisi ili apelekwe kwenye shule ya watoto Irambo, Mbeya. Kwa maoni yake, tuligundua kuwa, pamoja na heshima zote, kwamba Mh. Kongola hajui kwanza, kwamba Mahakama za Mwanzo zimepewa uwezo wa kusikiliza kesi za watoto watuhumiwa; na pili, hajui kwamba, ili mtoto apelekwe shule ya watoto, lazima awe ameshahukumiwa mahakamani baada ya kupatikana na hatia, na mahakama itoe amri ya kumpeleka kule.

### 3.8: Dhamana Wakati Kesi ipo Mahakamani

Sura ya 13 sheria za Tanzania haitoi kanumi zilizokamilika kuhusu namna ya kutoa dhamana wakati kesi ikiendelea mahakamani. Hivyo mahakama zetu huamua kutumia kifungu cha 148 cha Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai, 1985. Kifungu cha kifungu cha 148 (1) kinabainisha kuwa pale ambapo mtu ameletwa mahakamani na mtu huyo yuko tayari kupewa dhamana, mahakama, kwa kuzingatia masharti mengineyo, inaweza kumpa dhamana mtu huyo au kumwachia pale atakapoleta hati dhamana pamoja na/au pasipo wadhamini, ili ahudhurie mahakamani pale ambapo atatakiwa kufanya hivyo. Ni dhahiri vifungu tajwa vinatumika *kijumla* na havifanyi marejeo kwa watuhumiwa watoto.

Katika ujumla wake, mahakama zinapotoa dhamana chini ya Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai, 1985 huzingatia vigezo vifuatavyo:-

(a) *Je, kuna uwezekano wa mwomba dhamana kuingilia upelelezi wa kesi?*
(b) *Je, mwomba dhamana anaweza kutoroka?*
(c) *Je, kuna uwezekano wa mwombaji kutenda makosa mengine pale atakapoachiwa kwa dhamana?*
(d) *Je, kuachiwa kwake kutaathiri hali ya utulivu na amani?*
(e) *Ni kwa kiwango gani wadhamini wake wanaaminika?*
(f) *Sehemu anayoishi au kuzaliwa mwombaji dhamana.*
(g) *Ni kwa muda gani mwomba dhamana amekuwa korokoroni?*
(h) *Hali ya ushahidi katika kudhibitisha mashitaka.*
(i) *Umri wa mwomba dhamana.*

Kigezo cha mwisho kimefafanuliwa katika kesi ya *Arif Kassim na Wenzake dhidi ya Jamhuri.*[102] Katika shauri hili waomba dhamana, ambao walikuwa na umri wa kati ya miaka 8 hadi 11, walituhumiwa kwa kosa la mauaji ya kukusudia ambalo baadae lilibadilishwa na kuwa kosa la kuua bila kukusudia. Wakati akitoa dhamana Jaji Chipeta alisema,

[100] Angalia Sheria Na. 55 ya 1963.

[101] Angalia vilevile kifungu cha 7 cha Sheria ya Watoto na Vijana ya Kenya na kifungu cha 103 cha Sheria ya Watoto ya Uganda ambayo inatamka kuwa kutangaza habari za mtoto mtuhumiwa hadharani, ni kosa la jinai. Kulingana na sheria Na. 55/1963 mahakama zote za wilaya, zimepwa uwezo wa kuwa mahakama za watoto zikiwa na uwezo wa kusikiliza kesi zote za jinai dhidi ya watoto isipokuwa mauaji.

[102] Kesi ya Jinai Namba 27 / 1984, Mahakama Kuu, Kanda ya Tabora (haijaripotiwa).

***"In the present case, the applicants are children or young persons. So, in the event of their being convicted of any offence, they are unlikely to receive custodial sentence. Besides, it must be very tough on the part of such young children to be kept in prison. It can hardly be in the interest of justice to keep these children in remand custody.[103]"***

Kwa tafsiri isiyo rasmi ina maana ya;

***"Katika shauri hili waombaji ni watoto, hivyo ikitokea wametiwa hatiani kwa kosa lolote ni vigumu kufungwa gerezani. Zaidi ya hayo, watoto hawa watakuwa na wakati mgumu watakapopelekwa gerezani. Hatutawatendea haki kuwaweka watoto hawa rumande."***

Pamoja na hayo, kutoa dhamana kwa watoto wanaotuhumiwa kutenda makosa ya jinai kunategemea sana na silka, mwenendo na mtizamo wa kisheria wa Jaji au Hakimu anayesikiliza kesi husika. Haya yanatokana na ukweli kuwa Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13 ya sheria za Tanzania, na Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai, 1985, hazitoi taratibu za kufuatwa na mahakama pale ambapo suala la dhamana linakuwa mbele yake. Hivyo, kama Hakimu au Jaji atakuwa jasiri kama Jaji Chipeta au mwenzake Sisya[104] mtoto anaweza kupewa dhamana, lakini hali itakuwaje pale ambapo Jaji au Hakimu atakuwa siyo jasiri?

Zaidi ya hayo, taratibu za mahakama zetu katika kutoa dhamana chini ya Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai, 1985, kunategemea sana mipaka iliyowekwa na sheria tajwa. Kwa mfano, chini ya kifungu cha 148(5) cha sheria hii, dhamana haiwezi kutolewa kwa mtuhumiwa wa kosa la mauaji, uhaini, wizi wa kutumia silaha/nguvu na baadhi ya makosa yanayoangukia chini ya sheria ya kuzuia dawa za kulevya.

Kwa mujibu wa mheshimiwa Kadaso, Hakimu Mkazi na Mkuu wa Mahakama ya Wilaya ya Mwanza, watuhumiwa watoto wanapata dhamana pale tu ambapo kosa wanalotuhumiwa nalo *linadhaminika* kwa mujibu wa sheria husika. Hivyo katika makosa kama vile wizi wa kutumia nguvu/silaha, kubaka na mauaji, watoto wanapokuwa kwenye mgogoro na sheria, kwa maelezo yake, hawawezi kupata dhamana. Alinukuliwa akisema:

*Sheria haijachagua nani apewe au asipewe dhamana katika makosa hayo.*

*Sheria husika inazidi kuweka mipaka katika kutoa dhamana hata katika makosa ambayo dhamana iko wazi kwani;*

(a) *Dhamana haitatolewa kwa mtuhumiwa ambaye aliwahi kufungwa kifungo kinachozidi miaka mitatu;*

(b) *Mkurugenzi Mkuu wa Mashitaka nchini, anaweza kuiambia mahakama kwa maandishi kuwa mtuhumiwa anyimwe dhamana kwa maslahi ya Jamhuri (na siyo maslahi ya umma) na mahakama inaweza kumnyima mtuhumiwa kwa misingi huyo;[105]*

[103] Imenukuliwa kutoka Chipeta, B. A Magistrate's Manual, TMP, 1987, P. 55.

[104] Katika shauri la jinai kati ya *Jamhuri dhidi ya Njama Zuberi* [1985] TLR, 241, Jaji Sisya alitoa maamuzi kuwa ni kwa ajili ya manufaa ya mtoto mtuhumiwa kumuondoa kutoka korokoroni pale ambapo kuna uwezekano wa yeye kujumuhika na watuhumiwa wenye umri mkubwa.

[105] Kufungu cha 148(4), *ibid.*

(c) *Chini ya kifungu cha 148(5) (c) cha sheria husika, mahakama zimezuiliwa kutoa dhamana endapo, "itadhihirika kuwa mtuhumiwa aliwahi kupewa dhamana na kushindwa kutimiza masharti au kutoroka;"*[106] *na*

(d) *Mahakama zimezuiliwa pia kutoa dhamana kwa mtuhumiwa ambaye kosa analotuhumiwa nalo amelitenda wakati akiwa nje kwa dhamana.*[107]

Zaidi ya hayo, dhamana hutolewa kwa watoto ambao wazazi wao hufanya jitihada za kuwawekea dhamana, au kama hawana wazazi au walezi. Asasi zisizo za kiserikali, kama vile *Kuleana,* zimekuwa zikifanya hivyo.

Kifungu cha 7 cha sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13 ya sheria za Tanzania, kinaipa mahakama ya watoto mamlaka ya *kutumia busara* kutoa amri kuwa mtoto mtuhumiwa awekwe chini ya uangalizi wa mtu au asasi fulani; ambaye ambayo atatoa / itatoa uangalizi kwa mtoto tajwa.[108] Kwa mujibu wa kifungu cha 7(2) mtoto husika atakaa chini ya uangalizi wa mtu au asasi husika hadi muda wa amri hiyo utakapomalizika au hadi hapo itakapoamriwa kwa vingineyo.

Vifungu tajwa vinashabihiana na kifungu cha 92(1) cha Sheria ya Watoto ya Uganda, japo sheria hiyo, chini ya kifungu cha 92(2), inatoa njia mbadala pale panapokuwa hapana mahabusu ya watoto. Sheria hii inabainisha ya kwamba,

*If there is no remand home within a reasonable distance of the court, the court shall make an order as to the detention of the child in a place of safe custody as it deems fit.*[109]

Kwa tafsiri isiyo rasmi:

Kama hakuna mahabusu ya watoto katika eneo ilipo mahakama husika, sharti mahakama hiyo itoe amri kuwa mtoto huyo awekwe katika sehemu ambayo ni salama kama ambavyo mahakama itaona inafaa.

### 3.9: Utaratibu wa Kusikiliza Kesi

Utaratibu wa kusikiliza kesi inayomhusisha mtoto mtuhumiwa imefafanuliwa chini ya kifungu cha 3 hadi cha 17 vya Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13 ya sheria za Tanzania. Vifungu hivi, hata hivyo, vina mapungufu katika kufafanua taratibu za kufuatwa na mahakama.[110]

Hata hivyo, jukumu la mahakama ya watoto kutoa ufafanuzi katika lugha rahisi kwa mtoto mtuhumiwa kuhusu kosa analotuhumiwa nalo.[111] Hivyo mahakama itamuuliza/itamtaka mtoto husika kutoa sababu kwa nini asitiwe hatiani kwa kosa hilo;[112] endapo atakiri kosa mahakama inaweza kumtia hatiani;[113] na kama hatakiri kosa, mahakama itatoa amri ya kusikiliza kesi.[114]

[106] Kwa mtoto mtuhumiwa ni rahisi kutotimiza masharti ya dhamana, kutokana na kushindwa kuelewa vyema madhara ya kisheria ya kutotimiza masharti tajwa.

[107] Kifungu cha 148(5)(d), *op. cit.* Hii imeleta matatizo sana kwa watoto wa mitaani ambao tabia zao zimeathiriwa sana na hali ya jamii wanayoishi ambayo inawalazimisha kuiba vitu vidogo vidogo ili waweze kuishi.

[108] Kifungu cha 7(1) Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13 ya sheria za nchi.

[109] Kwa mujibu wa kifungu kidogo cha 3 cha kifungu cha 92 cha Sheria ya Watoto ya Unganda, sehemu ambayo ni salama ya kumtunza mtoto "Ni ile ambayo mahakama itaona inafaa kutoa matunzo kwa mtoto na kuhakikisha kuwa mtoto atafikishwa mahakamani pale atakapohitajika na hatachanganywa na mahabusu wakubwa."

[110] Taarifa ya Tume ya Kurekebisha Sheria Tanzania, *supra,* ukurasa wa 79.

[111] Kifungu cha 8 cha sura 13 ya sheria za Tanzania.

[112] Kufungu cha 9, *ibid.*

[113] Kufungu cha 10, *ibid.*

[114] Kifungu cha 11, *ibid.*

Katika kusikiliza shauri hilo, mahakama itauliza maswali ya nyongeza dhidi ya mashahidi wa upande wa mashitaka.[115] Pale ambapo upande wa mashitaka utafunga ushahidi na mahakama kujiridhisha wazi kuwa kutokana na ushahidi uliotolewa kuna haja ya mtoto kutoa utetezi, basi mahakama itasikiliza ushahidi wa utetezi kutoka kwa mtoto.

Baada ya kusikiliza utetezi wa mtoto, mahakama ikajiridhisha pasipo shaka kuwa upande wa mashitaka umetoa ushahidi madhubuti na kuthibitisha kuwa mtuhumiwa mtoto alitenda kosa analotuhumiwa nalo, basi mahakama inaweza kumhukumu, baada ya kupata taarifa kuhusu tabia yake, matendo yake na afya yake.[116]

Ni muhimu kukumbuka hapa kuwa, wakati wa kuendesha shauri, mahakama kwa kutumia busara zake inaweza kuwataka wazazi au walezi wa mtoto mtuhumiwa kuhudhuria mahakamani. Kipengele hiki kinachoitaka mahakama kutumia busara tu kuwataka wazazi au walezi kuhudhuria mahakamani, kinakwenda kinyume na kanuni ya 15 ya *Kanuni za Beijing*, ambazo zinatamka bayana kuwa:

> *"15.1: Throughout the proceedings the juvenile shall have the right to be represented by a legal adviser or to apply for free legal aid where there is privisons for such aid in the country.*
>
> *15.2: The parents or guardian shall be entitled to participate in the proceedings and may be required by the competent authority to attend them in the interest of the juvenile."*

Kwa tafsiri isivyo rasmi in maana ya;

15.1 Kwa muda wote ambao kesi itakuwa inaendelea mtoto atakuwa na haki ya

kuwakilishwa au kuomba msaada wa kisheria pale ambapo kuna uwezekano wa kutoa msaada huo katika nchi yake.

15.2 Wazazi au walezi wake watakuwa na haki pia ya kuhusika moja kwa moja katika shauri linalomkabili mtoto na wanaweza kutakiwa na uongozi husika kuhudhuria mahakamani kwa manufaa ya mtoto husika.

Ieleweke wazi kuwa, wakati msaada wa kisheria unatakiwa ili kumsadia mtoto kutendewa haki, haki ya wazazi au walezi wa mtoto kuhusika/kushiriki moja kwa moja katika shauri linalomkabili mtoto, kama inavyofafanuliwa na kanuni ya 15.2 ya *Kanuni za Beijing*, ichukuliwe kama msaada muhimu wa kisaikolojia. Hivi ni vitu muhimu vinavyopaswa kuwepo wakati wote kesi inapoendelea mahakamani.

Kwa mujibu wa waendesha mashitaka wa polisi waliohojiwa, walisema kuwa pale ambapo wanapokuwa wanaendesha mashauri ya watoto hujitahidi kuhakikisha kuwa watoto wanatendewa haki kwa kuzingatia na umri wao, jamii wanapotoka na imani za madhehebu yao ya dini. Waliongeza kuwa mavazi yao mahakamani ni yale ya kawaida; na kwamba wanalazimika kuendesha mashauri ya watoto mahakamani kutokana na ukosefu wa maafisa ustawi wa jamii katika sehemu mbalimbali za Tanzania kama vile Mwanza, Lindi na Tabora ambao ndiyo wangepaswa kuendesha mashitaka dhidi ya watoto hao.

115 Kifungu cha 12, *ibid.*

116 Uchunguzi wa kijamii, mara nyingi hufanywa na afisa ustawi wa jamii. Angalia kifungu cha 14, *ibid*, vilevile kifungu cha 96(1) cha Sehria ya Watoto ya Uganda.

Katika kudhihirisha hayo, waendesha mashitaka hao walibainisha kuwa, mashitaka kadhaa dhidi ya watoto huondolewa mahakamani na hivyo watoto kuachiwa huru chini ya vifungu vya 225 na 98(a) vya Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai ya 1985. Kwa mfano, huko Ngara kesi 8 kati ya 23 zilizopelekwa katika Mahakama ya Wilaya dhidi ya watoto kati ya tarehe 3 April na 13 Septemba, 2002 ziliondolewa mahakamani. Huko Tabora, kesi 19 kati ya kesi 31 zilizofikishwa Mahakama ya Mwanzo Tabora Mjini kati ya tarehe 19 Oktoba 2001 na tarehe 6 Septemba 2002 ziliondolewa mahakamani. Na kati ya kesi 22 zilizofikishwa katika mahakama ya Hakimu Mkazi Lindi kesi 7 ziliondolewa mahakamani. Kwa ufafanuzi zaidi, kielelezo kifuatacho kinadhibitisha hayo;

Jedwali la 15: *Kiwango cha Kushughulikia Kesi za Jinai dhidi ya Watoto Watuhumiwa katika Kituo Kikuu cha Polisi Tanga*

| *Na.* | *Kosa* | *Mwaka* | | *Hatua iliyochukuliwa* | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | *2001* | *2002* | *Uangalizi/ Shauri lilio ndolewa* | *Kesi zilizo pelekwa Mahaka-mani* | *Hatua mbadala* | *Kifungo kati ya miezi 3 hadi 12* |
| 1. | Shambulio | 8 | 6 | | 22 | 10 | 2 |
| 2. | Kuvuta/kupatikana na bangi | 9 | 4 | | 4 | 8 | 1 |
| 3. | Kunywa/kupatikana na gongo | 1 | | | 1 | | |
| 4. | Wizi | 57 | 16 | | 31 | 40 | 2 |
| 5. | Kucheza kamari | 4 | | | 3 | 1 | |
| 6. | Kujeruhi | 7 | 2 | | 3 | 6 | |
| 7. | Uzembe na uzururaji | 7 | 6 | | 13 | | |
| 8. | Kunajisi | 3 | 1 | 1 | 3 | | |
| 9. | Kuharibu mali | 2 | | | 1 | 1 | |
| 10 | Kutumia lugha chafu | 10 | 4 | | 11 | 3 | |
| 11 | Kupigana hadharani | 5 | | | 4 | 1 | |
| 12 | Kutumia/kupatikana na | | | | | | |
| | dawa za kulevya | 2 | | | 1 | 1 | |
| 13. | Kuvunja na kuiba usiku | 4 | | | | 4 | |
| 14. | Kuiba kwa kutumia nguvu | 1 | 1 | | 1 | 1 | |
| 15. | Kupatikana na noti bandia | 2 | | | | 2 | |
| 16. | Kutoroka kutoka mikononi | | | | | | |
| | mwa polisi | 2 | | | | 2 | |
| 17. | Kupatikana na mali ya wizi | 2 | | | 1 | | |
| 18. | Kutishia kuua | 1 | 1 | | 1 | 1 | |
| 19. | Kupatikana na silaha | 1 | | | 1 | | |
| 20. | Kuvunja na kuiba mchana | 1 | | | | 1 | |
| 21. | Kutoa mimba | 1 | | | | 1 | |
| 22 | Udanganyifu | 1 | 1 | | 1 | 1 | |
| 23. | Kutelekeza mtoto | 1 | | | | 1 | |
| | **JUMLA** | **152** | **42** | **1** | **102** | **86** | **5** |

* Chanco: *Kituo Kikuu cha Polisi Tanga*

Utafiti huu umebainisha kwamba, mahakama hutegemea kwa kiasi kidogo sana taarifa za maofisa wa ustawi wa jamii ambao hupaswa kufanya uchunguzi wa kijamii na kisaikilojia kuhusu tabia/ maisha ya familia ya mtoto mtuhumiwa. Hata hivyo, katika baadhi ya maeneo, maofisa wa ustawi wa jamii hutumia asasi zisizokuwa za serikali. Mfano, huko Mwanza, ofisa wa ustawi jamii, Mama Ngusa, alisema ya kwamba yeye huwatumia maofisa wa *Kuleana, Upendo Daima, Fish for Life*, n.k.

Katika mkoa wa Tanga, kwa kawaida mahakama huhakikisha kuwa wakati wa kusikiliza kesi zote za jinai dhidi ya waoto watuhumiwa kunakuwepo maafisa wa ustawi wa jamii. Vile vile waendesha mashitaka nao huhakikisha kuwa kesi zote ambazo zinahusu watoto ambao wameenda kinyume na sheria na ambazo zipo nje ya Manispaa ya Tanga zinapelekwa kwenye mahakama za mjini ambako kuna maafisa ustawi wa jamii.

Aghalabu, kitendo cha kuwashirikisha maafisa ustawi wa jamii katika kesi zinazowahusu watoto watuhumiwa, ingawa hakijabainishwa kisheria, kina maana mbili: kwanza, ni kuhakikisha na kusaidia watoto hawa wanatendewa haki kwa utaratibu unaolinda haki na maslahi yao. Pili, ni kuisaidia mahakama ili iweze kufikia uamuzi wa haki kutokana na taarifa iliyofanyiwa uchunguzi na maafisa ustawi wa jamii. Kwa hiyo, sheria inapaswa kuhimiza na kubainisha umuhimu wa kutumia taarifa ya ofisa wa ustawi wa jamii.

### 3.10: Adhabu kwa Watoto Watuhumiwa

Sehemu ya III ya sura ya 13, ndiyo inayotoa miongozo ya namna gani mahakama zaweza kutoa adhabu kwa watoto watuhumiwa. Kifungu cha 22 kinaainisha jinsi ya kutoa adhabu kwa watuhumiwa watoto. Kifungu hicho kilipata kujadiliwa na Jaji Katiti katika kesi ya *Jamhuri dhidi ya John s/o Gilied.*[117] Mtuhumiwa katika kesi hii alikuwa na umri wa miaka 15 na alipatikana na hatia katika Mahakama ya Wilaya kwa kosa la kujeruhi, ambayo ilimhukumu jela miezi tisa (9) pamoja na viboko 12. Katika marejeo ya kesi hii, katika Mahakama Kuu, Jaji Katiti alieleza kama ifuatavyo:

Kwamba, kabla ya Hakimu kumhukumu mtuhumiwa mtoto kwenda jela kwa kipindi chochote anapaswa aangalie taarifa zake na sababu ambazo zinafaa na vipengele vya sheria vinasemaje. Hakimu anapaswa aongozwe na kifungu 22(2) sura ya 13 ambayo inaeleza kuwa:

> *22(2) Hakuna ulazima wa kumhukumu kwenda jela mtuhumiwa mtoto, labda mahakama itakapojiridhisha kuwa, hakuna mbinu ambayo inaweza kutumiwa ili kuhakikisha kuwa mtoto anashughulikiwa kulingana na kosa lake au sheria nyingine itakayofaa.*

Kutokana na hayo mahakama ilitanabaisha kwamba:

> Ni rahisi kuona kuwa chini ya kifungu cha 22(2) cha Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13 *hakipendelei kumhukumu mtuhumiwa mtoto kwenda jela, labda tu kama kwenda jela kutalingana na mazingira ya kesi yenyewe na iwe ni hatua ya mwisho na ya lazima.*[118] (Tumeongeza msisitizo.) Mahakama iliendelea kusema ya kuwa mahakama inaweza kutumia adhabu mbadala ya jinsi ya kushughulikia watuhumiwa watoto wanapopatikana na hatia; na kwamba Hakimu anaweza kuchagua adhabu mbadala moja au zaidi juu ya watoto waharifu katika hizi zifuatazo:

[117] [1984] TLR 273.
[118] Ukurasa 274

*Hakimu anaweza:*

*(a)* *kutoa adhabu ya viboko visivyozidi 12;*[119]

*(b)* *kuamuru kulipwa faini au fidia au gharama ambazo zitalipwa na wazazi au walezi au mlezi ambaye atakuwa amepata nafasi ya kusikiliza mwenendo mzima wa kesi;*[120]

*(c)* *kumweka chini ya uangalizi wa ofisa wa ustawi wa jamii (*probation officer*);*[121]

*(d)* *kutoa amri ya kumpeleka mtoto husika katika shule ya maadirisho iwapo meneja wa shule ya maadirisho ataitaarifu mahakama kuwa kuna nafasi kwa ajili ya mtoto huyo;*[122]

*(e)* *Mahakama ya Wilaya inaweza kuongeza au kama itakavyoona inafaa:*

*(i)* *kumwachia mtuhumiwa kwa masharti au bila masharti au*

*(ii)* *kutoa uamuzi wa kumsafirisha mtuhumiwa huyo mtoto hadi kwao kwa gharama ya serikali au kumpeleka kwenye wilaya yake alikotoka kama mazingira yanaruhusu yeye kuishi huko; au*

*(iii)* *kumweka kwenye mikono ya mtu ambaye yuko tayari kukaa naye kwa hiyari yake au kwenye vituo ambavyo vinatambulika ambavyo viko tayari kutunza watoto watuhumiwa ambao wamekwisha kutiwa hatiani.*[123]

Hata hivyo, adhabu ya viboko inaenda kinyume na madhumuni ya Mkataba wa Kimataifa wa Haki za Mtoto, kama tulivyokwisha ainisha hapo awali. Kwa bahati mbaya, Mahakimu wengi, hususan wale wa Mahakama za Mwanzo, hupendelea kutoa adhabu ya viboko ikilinganishwa na aina nyingine za adhabu zifaazo kwa watoto watuhumiwa. Kwa mujibu wa mahojiano tuliyofanya na Mheshimiwa Kasanga, Hakimu wa Mahakama ya Mwanzo Mwanza Mjini, sababu za kupendelea kutoa adhabu ya viboko ni kuwa:

Adhabu ya viboko inafaa sana; kwa sababu mtoto mharifu akishachapwa hapa mahakamani harudii tena kufanya uharifu, labda awe amekubuhu kama hawa watoto wa *Kuleana* (jina walilopewa watoto wa mitaani jijini Mwanza kutokana na shirika lisilokuwa la serikali liitwalo *kuleana* kuwasaidia watoto wa mitaani) kwa hawa tunalazimika kuwatia gerezani.

Kutokana na maelezo ya Mahakimu walio wengi, adhabu ya viboko haizidi viboko 12 na hiyo mpaka ithibitishwe na mganga.[124]

Jedwali lifuatalo linaonesha asilimia 33 ya jumla ya kesi zote ambazo zimeamuliwa na Mahakama ya Hakimu Mkazi wa Mbeya kwa mwaka 2000 watoto walihukumiwa adhabu ya viboko.

[119] Angalia vifungu vya 6 na 8(2) vya Sheria ya Adhabu ya Viboko, sura ya 17 ya sheria za Tanzania.
[120] Angalia kifungu cha 21 cha sura ya 13.
[121] Kifungu cha 18, *ibid.*
[122] Kifungu cha 24, *ibid.*
[123] Angalia kifungu cha 23 cha sura ya 13; pia angalia kesi ya Jamhuri dhidi ya Asia Salum na Mwenzake [1986] TLR 12.
[124] Hata hivyo, uchunguzi wetu hivi karibuni umebaini kwamba sheria ya viboko hivi sas imefanyiwa marekebisho na hivyo idadi ya viboko vinavyokubalika kisheria hivi sasa ni vinne tu.

Table16: *Aina ya Adhabu Zilizotolewa na Mahakama ya Hakimu Mkazi Mbeya, 2000 -2002*

| *Na.* | *Shauri Na. / Kosa* | *Mtuhumiwa* | *Adhabu* |
|---|---|---|---|
| 1 | 9/ 2000: Ally Juma Mwakabambili (miaka 15) | Kunajisi | Imeondolewa chini ya kifungu 225 cha Sheria ya Mwenendo wa Mkosa ya Jinai |
| 2. | 51/2000 – Saidi Mussa Nanyumba (miaka 14) | Kubaka | Viboko 8 |
| 3. | 55/2000 - Mohamed Ibrahim Mkashikashi | Kulawiti | Viboko 8 |
| 4. | 72/A/2000: watuhumiwa watu wazima wane (4) nne mtoto mmoja mwenye umri wa miaka 17, Adili Mohamed Naku | Kuishi nchini kinyume cha sheria | Wote walihukumiwa kulipa faini ya shilingi 70,000/= au jela miezi 6. |
| 5. | 83/2000 Seif Pendeka (miaka 16) | Kutishia kutumia nguvu | Shitaka liliondolewa na upande wa Jamhuri. |
| 6. | 86/2000: Michao Omar Mbaga (miaka 17) | Kubaka | Mtuhumiwa aliachiwa huru. |

*Chanzo: Masijala ya Mahakama ya Hakimu Mkazi Mbeya*

Hata hivyo, utafiti huu ulibaini kuwa mahakama hutoa adhabu nyingine pia kwa watoto mbali ya viboko na kifungo cha ndani. Adhabu hizo ni pamoja na: fidia, kuwaachilia watoto kwa masharti au bila masharti, kuwaweka watoto chini ya uangalizi wa maofisa ustawi wa jamii, n.k. Mathalani, huko Tanga ilibainika kwamba kati ya kesi 39 zilizopelekwa mahakamani dhidi ya watoto mnamo mwaka 2000, watoto wawili waliachiliwa huru, kesi moja ilifutwa na mahakama, mtoto mmoja aliachiwa kwa masharti, wakati upande wa mashitaka uliondoa kesi 18 kutoka Mahakama ya Wilaya zilizokuwa zikiwakabili watoto wadogo. Kuhusiana na zile kesi nyingine 17, watoto watuhumiwa ama walihukumiwa kulipa faini katika kiwango cha kati ya shilingi 5,000/= hadi 50,000/=, au walihukumiwa kifungo cha hadi miaka mitano gerezani, kutegemea na aina ya kosa. Kwa mujibu wa Mheshimiwa Sasabo, Hakimu wa Mahakama ya Mwanzo Tanga Mjini, mahakama hupendelea kutoa adhabu zisizokuwa za kifungo kwa sababu magereza mengi yaliyopo hayakujengwa kwa ajili ya kutunza au kurekebisha wafungwa watoto, bali wafungwa watu wazima. Hivyo, kuwaweka watoto wadogo katika magereza yaliyopo hivi sasa nchini ni kuwaweka katika hatari ya kuambukizwa tabia za ujambazi na utovu wa nidhamu uliokubuhu.

Jedwali la 17: *Aina ya Adhabu/Hukumu Zinazotolewa na Mahakama huko Tabora 2001 – 2002*

| *Na.* | *Jinsia* | *Kosa* | *Hatua zilizochuliwa* |
|---|---|---|---|
| 1. | KE | Kujeruhi | Kulipa fidia |
| 2. | ME | Wizi | Kifungo jela mwaka 1 |
| 3. | ME | Kipigo | Bado ipo mahakamani |
| 4. | ME (w/k) | Wizi | Bado ipo mahakamani |
| 5. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a) cha Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai |
| 6. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 7. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha98(a). |
| 8. | ME | Wizi | Kifungo cha nje |
| 9. | ME | Uzembe na uzururaji | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 10. | KE | Kujeruhi | Shitaka limeondolewa |
| 11. | ME | Kutumia lugha ya matusi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 12. | ME (w/k) | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 13. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 14. | ME | Kujeruhi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 15. | KE | ME (w/k) | Kuvunja nyumba na kuiba usiku Bado ipo mahakamani |
| 16. | ME | Wizi | Jela mwaka 1 |
| 17. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 18. | ME | Kuchoma moto | Bado ipo mahakamani |
| 19. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 20. | ME (w/k) | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 21. | ME (w/k) | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 22. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 23. | KE | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 24. | ME | Kutumia lugha ya matusi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 25. | ME | Wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 26. | KE | Kupatikana na mali ya wizi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 27. | KE | Kuvunja nyumba na kuiba usiku | Bado ipo mahakamani |
| 28. | ME | Udanganyifu | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 29. | M (w/k) | Kuvunja nyumba na kuiba usiku | Bado ipo makahakamani |
| 30. | KE | Kujeruhi | Shitaka limeondolewa chini ya kifungu cha 98(a). |
| 31. | ME | Wizi | Bado ipo mahakamani |

Chanzo: *Mahakama ya Mwanzo Tabora*

*Jedwali na 18:* Aina ya Adhabu/Hukumu Zinazotolewa na Mahakama huko Ngara *2000 - 2002*

| *Na.* | *Jinsia* | *Kosa* | *Hatua zilizochukuliwa* |
|---|---|---|---|
| 1. | KE | Kuua kitoto kichanga | Bado inaendelea |
| 2. | ME | Kuingia katika eneo la hifadhi ya wanyama pori bila idhini kinyume na kifungu cha 7 cha Sheria ya Hifadhi ya Wanyama Pori ya 1974. | Bado inaendelea |
| 3. | ME (w/k) | Wakimbizi kutoroka kambini bila idhini kinyume na vifungu vya 17 & 24 vya Sheria ya Wakimbizi ya 1995 | Faini Tshs. 5,000/= |
| 4. | ME | Kuharibu mali | Bado inaendelea |
| 5. | ME | Wizi wa kutumia nguvu | Bado inaendelea |
| 6. | ME (w/k) | Wizi | Bado inaendelea |
| 7. | ME (w/k) | Wizi | Bado inaendelea |
| 8. | ME (w/k) | Kukwapua kutoka kwenye gari | Kesi imefutwa kulingana na kifungu cha 98 cha Sheria ya Mwenendo wa Makosa Jinai. |
| 9. | ME | 1. Kumiliki/kupatikana na dawa za kulevya<br>2. Kutoroka kambini ya wakimbizi | Bado inaendelea |
| 10. | 4ME(w/k) na wengine 35 | Kutoroka kambi ya wakimbizi | Ilifutwa |
| 11. | ME | Kutoroka kambi ya wakimbizi | Ilifutwa |
| 12. | ME (w/k) | Kubaka | Ilifutwa chini ya kifungu 225 cha Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai ya 1985. |
| 13. | ME (w/k) | Wizi | Imefutwa chini ya kifungu 224(1) cha Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai. |
| 14. | KE | Kunywa/Kupatikana na gongo | Imefutwa chiniya kifungu 98(a) |
| 15. | ME | Kutoroka kambi ya wakimbizi | Bado inaendelea |
| 16. | ME | Kubaka | Imefutwa chiniya kifungu cha 98(a) |
| 17. | ME | Kutoroka kambi ya wakimbizi kimyume cha sheria ya Kanuni ya Adhabu, sura 16. | Imefutwa chini ya kifungu 38(1) cha sheria |
| 18. | ME | Kutoroka kambi ya wakimbizi | Viboko 4 na kifungo cha miezi 6. |
| 19. | ME | Kutoroka kambi ya wakimbizi | Bado inaendelea |
| 20. | ME | Kuingia nchini kinyume cha kifungu chaa 31 Sheria ya Uhamiaji ya 1995. | Hukumu viboko 6 na kifungo cha miezi 6 |
| 21. | ME | Kuvunja na kuiba | Bado inaendelea |
| 22. | ME (w/k) | Kuingia nchini kinyume ch sheria. | Hukumu viboko 6 |
| 23. | ME | Kudhuru mwili | Bado inaendelea. |

Chanzo: *Masjala ya Mahakama ya Wilaya, Ngara.*

Ufunguo:

*Ke* = Mke
*W/K* = Watu wazima/wakubwa
*ME* = Mume
4M = Watoto watuhumiwa wane, nk.

Katika sehemu zilizo nyingi, ilionekana kwamba mahakimu walio wengi hawajui misingi ya sheria katika kuhukumu watoto wadogo, kama inavyoonekana hapo juu. Mfano, kama Kesi Rejea Na. 1, inavyoonesha hapo juu, Hakimu wa Wilaya alifikia hatua ya kumhukumu mtoto wa miaka 9 kifungo cha maisha kutokana na kutojua sheria vizuri, ingawa sheria yenyewe hairuhusu adhabu kama hivyo kwa kosa hilo; na pia Sheria ya Makosa ya Kujamiiana ya 1998 hairuhusu mtoto wa chini ya miaka 12 au 10 kutiwa hatiani kwa kosa la kujamiiana. Mfano, sheria inazuia mtoto mdogo kufungwa kifungo cha maisha hata kama amebaka, labda kama ametenda kosa hilo kwa mara ya tatu.[125]

Katika maeneo mengine, iligundulika kuwa, mahakama zilipendelea kutoa vifungo vya nje badala ya vifungo vya ndani, kutokana na kukosekana kwa magereza ya watoto katika sehemu zao. Katika sehemu zisizo na magereza ya watoto kama Mwanza, Kagera, Tabora, Dodoma na Lindi, tatizo la kuwatunza watoto waliohukumiwa kifungo ni gumu sana. Kutokana na matatizo hayo, watoto hao, hutunzwa pamoja na wafungwa wakubwa, huku wakisubiri kuhamishiwa katika shule ya maadirisho ya watoto watukutu iliyopo Irambo (Mbeya) ambayo iko mbali sana. Kwa mfano, taarifa kutoka Tabora zinaonesha kuwa mara ya mwisho kupeleka wafungwa hao kwenye shule ya watoto huko Irambo ilikuwa ni mwaka 2001. Hii ina maana kuanzia wakati huo mpaka sasa wapo watoto wengi ambao bado wako katika magereza za kawaida wakiwa wamechanganyika na watu wazima mpaka watakapohamishiwa Irambo.[126]

Lakini kwa upande wa Moshi, Tanga na Arusha, badala ya kuwapeleka wafungwa hao Irambo Mbeya, mamlaka husika hupendelea kuwaweka watoto hao katika mahabusu za watoto za mikoa hiyo. Ni mfungwa mmoja tu, kwa mfano, kutoka Moshi, alipelekwa Irambo kati ya mwaka 2000 na 2002.

### 3.11: MCHANGO WA WATENDAJI WA HAKI ZA WATOTO

Sura ya 13 ya sheria, pamoja na sheria nyingine za adhabu dhidi ya haki za watoto, haziko wazi kuhusu michango mbalimbali, wa watendaji katika usimamizi wa mfumo wa haki za watoto nchini, kuanzia hatua ya kuwakamata watoto waharifu mpaka kesi kuisha.

Tume ya kurekebisha sheria, tayari imeweza kubainisha mapungufu yafuatayo katika sheria ya sura Na. 13:

*(a) Mchango wa maafisa wanao wakamata watoto waharifu pamoja na kutoa taarifa ya kukamatwa kwao.*

*(b) Mchango wa maafisa ustawi wa jamii katika kukamatwa kwa watoto hao wakati kesi zao zinasikilizwa, katika mahabusu za watoto na katika shule za watoto watukutu.*

[125] Kifungu cha 131(2)(a) cha Sheria ya Kanuni ya Adhabu, sura ya 16, kama ilivyolekebishwa na kifungu cha 6 cha Sheria ya Makosa ya Kujamiiana, Na. 4 ya 1998.

[126] Kwa mfano, mfungwa mmoja mtoto alihukumiwa kifungo cha miaka 3 jela mnamo miaka ya 1980 lakini alikaa kwenye gereza la kawaida mpaka muda wake ukaisha kabla ya kuhamishiwa kwenye shule ya watoto watukutu. Sababu ni ukosefui wa fedha za kuwasafirishia pamoja na askari wa kuwalinda njiani mapaka wafike Irambo.

(c) *Mchango wa watu wengine kama vile wazazi, marafiki, ndugu na mashirika / asasi mbalimbali.*[127]

Hivyo inaonekana wazi kwamba sheria ya sura ya 13, humtenga kabisa afisa ustawi wa jamii, katika kukamatwa kwa mtoto na kuhojiwa mpaka mahakama itakapomhitaji afisa huyo chini ya kifungu Na. 14, cha sura 13, ili kutoa taarifa husika juu ya mtoto huyo, ingawa afisa huyo ni mwenye utaalamu muhimu katika kuangalia na kutunza saikolojia ya mtoto huyo.

Wakati afisa ustawi anaitwa na mahakama chini ya kifungu na 14, sura 13, kutoa taarifa dhidi ya mtoto mtuhumiwa kesi inakuwa imeshamuelemea mtoto huyo. Hii inaleta mkanganyiko katika kusimamia haki za watoto nchini.

Lakini kwenye kesi ambazo afisa ustawi wanahusishwa kuanzia hatua ya kwanza, matokeo yake ni tofauti. Mfano katika kesi moja Tabora ambapo afisa ustawi alifuatilia kuanzia mwanzo hadi mwisho na kugundua kuwa mtoto hakutenda kosa lolote ila mlalamikaji alipanga mbinu pamoja na polisi na hakimu wa mahakama ya mwanzo ili kumbandikia kesi ya kusingiziwa.

Hata hivyo, hakimu katika hukumu yake, alipuuza ushauri wa taarifa ya afisa ustawi na akamfunga mtoto miezi sita jela.

Afisa ustawi aliamini kuwa watu hao wamekula rushwa. Hata hivyo, badala ya kukata rufaa, alipeleka malalamiko ya kawaida kwa hakimu wa mahakama ya wilaya.

Motokeo yake, hakimu wa wilaya aliwasuruhisha kirafiki lakini hukumu ikabaki bila kubadilishwa. Alipoulizwa kwanini hakuchukua hatua za kawaida za kukata rufaa, afisa ustawi alisema yafuatayo:

> ***"Sikuweza kukata rufaa kwa sababu ya hali halisi; watu wa mahakama wanalindana, nisingeshinda, kwa sababu huo ni mchezo wao wote."***

Pamoja na hayo, sehemu zingine kama Mwanza, mahakimu na polisi wanamtazamo mbaya juu ya maofisa wa ustawi wa jamii, kama vile wapo pale kuwazuia kupokea rushwa katika kesi zinazowahusisha watoto wadogo.[128]

Licha ya mapungufu hayo, mchango wa asasi zisizo za kiserikali haubainishwi mahali popote katika sheria hizo, kwa sababu ndogo tu, kwamba, wakati sura ya 13 ya sheria inatungwa asasi hizo, hazikuwepo. Hata hivyo ni kipindi ambacho wakoloni hawakuruhusu maoni ya mtu yeyote, kwani maoni hayo yalionekana kama upinzani na / au uhasi dhidi ya serikali ya kikoloni. Sasa hivi, kutokana na mabadiliko mengi ya kijamii, asasi hizi sasa zina mchango mkubwa sana nchini.

Hata wakati tunafanya utafiti huu, tumegundua asasi zingine zinatoa mchango wa hali ya juu: Mkoani Lindi, ipo HOFCHL, (Home for Children), ikiwa na maana ya "nyumbani kwa watoto," Lindi, ambayo, pamoja na mambo mengine, inawarekebisha watoto yatima hasa wale wenye tabia za kiharifu.

Mkoa wa Tabora lipo shirika la Nyumba ya Huruma na SFS Children's Home (Nyumba ya Watoto ya SFS) ambazo zinajishughulisha kulinda haki za watoto waharifu.

Mkoani Mwanza, **Kuleana**, **Upendo Daima** na **Adilisha** ni miongoni mwa mashirika yasiyo ya kiserikali ambayo kazi zao ni kutetea haki za watoto, mashirika haya yote pamoja na mengine

[127] Kituo cha Sheria na Haki za Binadamu, hapo juu

[128] Ili kuondokana na tatizo hili, Afisa Ustawi Mwanza ana mpango wa kuendesha semina kwa mahakimu wa mahakama za Mwanzo jijini ili kuwafundisha kuhusu mfumo wa haki za watoto na mchango wao katika kusimamia mfumo wa haki za watoto,. Semina hiyo ingeanza tarehe 20/9/2002.

yamekuwa yakitoa mchango mkubwa katika nyanja za uteteaji haki za watoto katika maeneo yao. Mfano kesi rejea Na. 6, ni mfano wa kazi ya Shirika la Kuleana.

**Kesi Na. 6: Mchango wa Kuleana katika kutetea haki za watoto waharifu**

Kuleana ni shirika lisilo la kiserikali ambalo makao yake makuu yako Mwanza, shirika hili, hujishughulisha na haki za watoto. Kuleana inacho kituo kikubwa cha watoto wa mitaani mjini Mwanza, lilianzishwa mwaka 1992. Mipango ya shirika hili, hulenga zaidi katika haki za watoto hasa wa mitaani ambao ni rahisi kwao kuwa waanga wa mfumo wa haki za watoto mjini Mwanza.

Hivyo Kuleana inajitahidi na kuhakikisha kuwa, watoto waharifu wanatendewa haki. Kituo cha watoto wa mitaani cha Kuleana kilichoko mtaa wa Balewa ni msaada mzuri kwa mpango huo.

Kuleana imekuwa mstari wa mbele katika kuwadhamini watoto hao ikiwa ni pamoja na kuwarekebisha watoto hao. Zifuatazo ni baadhi ya kesi ambazo Kuleana imezisimamia mpaka mwisho.

- Kesi ya Mohamed Abdallah (miaka 9) ambaye mahakama ya wilaya ya Magu, ili muhikumu kifungo cha maisha jela.[129]
- Kesi ya Jihangwa Geja (miaka 14, ambaye mahakama ya wilaya Maswa, ilimhikumu kifungo cha miaka 15 jela kwa wizi wa ng'ombe.

Vilevile Kuleana, miaka ya nyuma ilijishughulisha na kuishawishi serikali ili kuboresha usimamizi wa haki za watoto katika Mwanza ili kulinda haki za watoto waharifu. Mfano, 12/5/2000, Kuleana iliandika barua ya ushawishi kwa Waziri wa Mambo ya Ndani, wakiomba watoto waharifu wasiwekwe kwenye mahabusu / gereza moja na watu wazima.

Kuleana ilifaulu pia kulishawishi gereza la Butimba kuwafundishia afisa wao kuhusu haki za watoto.[130]

Kuleana imekuwa ikitembelea vituo vya rumande za mikoa ya Mwanza, Shinyanga, Mara na Kagera. Kuleana imekuwa ikitoa vitabu, kalamu, chaki, ili vitumike kufundishia.

Kwa ufupi, Kuleana imekuwa kiungo muhimu katika kulinda na kutetea haki za watoto waharifu. Wilayani Ngara, kwa mfano, polisi wanasema wanafurahia sana misaada ya ndani na nje ya nchi inayotolewa na mashirika yasiyo ya kiserikali, mashirika kama Jesuti Refugees Services (JRS) na Norwegian People's Association (NPA) yanawasaidia sana polisi kwa kutoa mafunzo maalum kwa watoto wakimbizi waliokamatwa na polisi. Wanatoa pia mafunzo ya kinga kwa watoto wahalifu kupitia elimu ya msingi.

Kesi Na. 7 Inafanua zaidi mchango wa msahirika hayo katika kutetea haki za watoto wahalifu.

**Kesi Rejea Na. 7: Kukamatwa na kuwekwa kizuizini kwa watoto wakimbizi 222 pamoja na watu wazima 147**

Tarehe 25/5/2002, polisi waliwakamata na kuweka kizuizini watu 369 katika wilaya ya Kibondo ambao walikuwa karibu kuvuka mpaka kuelekea Burundi ili kujiunga na waasi ili kupambana na serikali ya Burundi. Watu hao, walitoka kambi ya wakimbizi ya Lukole km. 29 kutoka mji wa Ngara. Kati yao, 222 walikuwa ni watoto kati ya miaka 11 na 16. Waliwekwa

[129] Angalia kesi na 4, hapo juu
[130] Wakati Fulani. Magafu alishuhulika sana lakini sasa amehamishiwa Karagwe

rumande kituo cha Mwesa, wilaya ya Karagwe, kwa mwezi mpaka walipoachiwa huru baada ya NPA, UNICEF kuingilia kati.[131]

Walipoulizwa kwa nini waliamua kutoroka kambini Lukole, wakimbizi hao walisema hali ya maisha kambini ilikuwa ngumu; ingawa polisi walisema wakimbizi hao, walikuwa wanakwenda kujiunga na kikundi cha waasi Burundi ndio maana waliamua kutembea toka Kobelo (Ngara) mpaka Mabamba ili kuvuka kwenda Burundi.

Hivyo baada ya NPA kupata taarifa za kukamatwa kwao, ilitoa taarifa kwa UNHCR, UNPA na idara ya wakimbizi ya serikali, walituma ujumbe mpaka Mwesa ukiongozwa na Anthony John ambao baada ya kuwahoji wafungwa waligundua walitoka kambi ya Lukole "A" na sio Kobelo kama polisi walivyosema.

Hata hivyo walikubali kuwa walishawishiwa kujiunga na kikundi cha waasi, na kwamba wakamatwe na polisi, wamekuwa wakilala juu ya sakafu wazi, kwani wafungwa walio wazima waliwanyanganya magodoro. Walikula mlo mmoja tu kwa siku.

Kituo cha Lukole ni kituo cha wakimbizi ambao ni waharifu sugu. Hata hivyo baadae serikali iliwaachia huru na kuwarudisha katika kambi ya wakimbizi ya Lukole A.

### 3.12: Masuala mengine ya kiutendaji

#### 3.12.1: Takwimu za kukamatwa na kushitakiwa

Imegundulika kuwa idara ya polisi na ustawi wa jamii hawana takwimu za kukamatwa kwa watoto wahalifu. Mfano kituo cha polisi cha kati, katika manispaa ya Tabora, pamoja na wilaya ya Uyui na Sikonge, ilitegemewa kuwa na kesi nyingi za watoto waharifu. Hata hivyo takwimu zinaacha mashaka hasa zikilinganishwa na takwimu za mahakama. Kulingana na takwimu zao, wana kesi tano tu ambazo zimemalizika kwa mwaka 2000, 2001 ni kesi tano; 2002 ni kesi mbili tu ambazo zilikuwa bado mahakamani. Takwimu hizi sio za kweli, tukichukulia ukweli kwamba polisi ndio wanoendesha mashitaka isipokuwa katika mahakama za mwanzo ambapo walalamikaji huendesha kesi zao wenyewe.

Mkoani Lindi, OC / CID alitoa takwimu bubu kuhusu kukamatwa na kushitakiwa kwa watoto wadogo. Alichosema ni kwamba kuanzia 31 Januari mpaka Agosti, 2002 watoto 3 wa umri kati ya 17 walikamtwa, watoto 8 wenye umri miaka 16, watoto 8, umri miaka 15, watoto 3 umri wa 14 na watoto 2 umri wa 13; wote hawa walikamatwa nyakati tofauti. Takwimu hizi hazina maelezo zaidi ya kukamatwa kwa watoto hawa.

Takwimu bubu zilitolewa vile vile katika mikoa ya Mwanza, Mbeya, na Dodoma, ingawa Moshi walikuwa na takwimu zenye ufafanuzi zaidi kuliko sehemu zingine. Hizo tunaziita takwimu bubu kwani hazitoi maelezo yoyote ya msingi na ya ziada kuhusu watoto hao.

#### 3.12.2: Vikwazo vya kiutendaji

Utafiti umegunduwa kuwa idara zote za serikali zinazohudumia mfumo wa haki za watoto nchini, zina tatizo la ukosefu wa watendaji wa kutosha na bajeti nakisi, kutoka serikali kuu. Kutokana na upungufu huu, wanashindwa kabisa kutimiza majukumu yao kama inavyotakiwa na kwa viwango vya kimataifa vya haki za binadamu vinavyoagiza.

Mfano, kama asemavyo Mwasiti Itumbo, afisa mwandamizi wa ustawi wa jamii mkoani Tabora

[131] Mwesa ni kituo cha wakimbizi ambao maisha yao yaweza kuwa hatarini kwa sababu ya kuwa katika vyama vya upinzani au makundi ya waasi

ambaye ni mtumishi pekee anayehudumia mkoa mzima. Hili tatizo lipo karibu kila mkoa iliofanyiwa utafiti. Upungufu wa maofisa ustawi wa jamii, kunaathiri sana mwenendo wa kesi mahakamani.

Wengi wanasema kuwa maofisa wa ustawi wengi hawapendi kwenda mahakamani, labda kama ana maslahi binafsi atalazimika kwenda mahakamani kumsaidia mtoto husika katika kesi.

Matokeo ya kutohudhuria mahakamani kwa afisa ustawi, mahakama zinalazimika kutoa hukumu ambazo zinawaathiri watoto wadogo; kwani mahakama hazipati kabisa taarifa za kijamii kuhusu mtoto huyo, ambazo ni msingi muhimu kwa mahakama kutoa hukumu.

Vile vile kuna upungufu wa wataalamu na ujuzi wa kutosha kwa wale wanaofanya kazi katika mfumo mzima wa usimamizi wa haki za watoto, kiasi kwamba watu hao, hawawezi kabisa kuchukua hatua za haraka inapolazimu.

Mfano, alipoulizwa kama afisa ustawi anaweza kumsaidia mtoto muhalifu kukata rufaa au kupeleka maombi ya marejeo katika mahakama za juu ili kupinga uamuzi uliotolewa dhidi yake, Ms. Ngusa afisa ustawi wa jamii mkoani Mwanza alisema hakuwa na ufahamu wowote kuhusu hilo.

Pamoja na hawa, vile vile na watumishi wa mahakama waliohojiwa, walionekana kutofahamu kabisa misingi ya usimamizi wa haki za watoto. Ilikuwa wazi pia kwamba watumishi wa mahakama kwa mfano, hawajui kabisa jinsi gani mwenendo wa kusikiliza kesi zinawahusisha watoto wahalifu, unavyopaswa kuwa, hivyo hutoa hukumu mbaya dhidi ya watoto.

Ukosefu wa fedha za kutosha kumesababisha watendaji katika mfumo wa haki za watoto, kuchelewa katika kutoa huduma au maamuzi kama inavyotakiwa hasa katika hali ya dharura.

Mfano mzuri, gari la ofisi ya ustawi wa jamii mkoani Tabora, liko juu ya mawe kwa muda mrefu kwa ukosefu wa fedha za kulifanyia matengenezo. Hii inasababisha ukosefu wa msaada wa haraka kwa watoto pale unapohitajika. Ndio maana mama mmoja mkazi wa wilaya ya Igunga alipotoa taarifa ofisi ya ustawi wa jamii kwamba mtoto wake amewekwa rumande na kuchanganywa na mahabusu wakubwa huko Igunga, ofisi ilishindwa kabisa kumsaidia kwani hakuna usafiri vile vile na posho ya kumlipa afisa ustawi atakayetembea masaa 8 mpaka Igunga., kumsaidia mama huyo.

Hivyo ofisi ya ustawi ililazimika kukodi gari la mkuu wa wilaya. Hata hivyo mpaka afisa ustawi anafika Igunga, tayari wiki mbili zilishapita na mtoto huyo alishateseka kwa kipindi hicho chote.

# SURA YA NNE

## 4.0: Utangulizi

Inaonyesha kwamba utawala wa watoto kisheria hauna mwelekeo, sheria zinazowahusu watoto ambazo ni za muda mrefu zaidi ya miaka 65 iliyopita hazifuatwi na badala yake maamuzi yanategemea hutashi uliopo badala ya kuangalia sheria hata utawala wa sheria wenyewe umeshindwa kutafuta suluhisho kutokana na hali halisi ilivyo au inavyojionyesha ni muda muafaka kwa washika dau wote yaani serikali na mashirika yasiyo ya serikali kuonyesha ushirikiano katika hilo. Wakati umefika sasa kwa serikali kurekebisha sheria ya adhabu ya watoto nchini.

### 4.1.0: Maangalizi Mahsusi

Tukiangalia sheria maalum inayomtaja mfungwa mtoto katika Tanzania, utakuta hakuna tafsiri iliyo rasmi juu ya mtoto ni nani.
Kwa mfano sura ya 13 inatafsiri kuwa mtoto ni yule mwenye umri chini ya miaka 12 na kijana ni yule mwenye umri kati ya miaka 12 na 16, lakini katika maelezo haya / imemuacha mtoto mwenye umri wa miaka 17. Kwa jumla hii imekiuka tafsiri ya kimataifa juu ya (mtoto kuwa ni) mtoto ni yule mwenye umri chini ya miaka 18. Licha ya kuwa tofauti ya tafsiri ya kimataifa juu ya mtoto, pia inapingana na sheria nyingine za nchi.

Kwa mfano katika kesi za madai / daawa inachukuliwa kuwa mtoto ni yule mwenye umri usiozidi miaka 18 hasa katika mashauri yahusuyo mikataba au ndoa. Pia imeangaliwa kwamba makosa yote yanayofanywa na wafungwa watoto ukijumuisha, wizi, wizi wa mifukoni, makosa ya kujamiiana , kunajisi, kuvunja nyumba usiku na kuiba na uzururaji, kati ya haya makosa huwa yanafunguliwa mahakama za mwanzo ukilinganisha na mahakama za wilaya, mahakama za hakimu mkazi wa mahakama kuu.

Kwa mfano asilimia 55.4 ya kesi 800 zilizofunguliwa dhidi ya wafungwa vijana katika mikoa ya Lindi, Mbeya, Mwanza, Tabora, Ngara na Moshi zimeishia mahakama za mwanzo.

Na ieleweke kuwa kuna sababu tofauti zinazofanya vijana kufanya makosa, na hii inatofautiana kutoka sehemu moja hadi nyingine, ambapo sehemu nyingi, hali ngumu ya uchumi ambayo husababisha kuvunjika kwa familia au kuwa na mzazi mmoja, kwa mtoto kujitafutia mahitaji yake mwenyewe huleta uhalifu, na katika maeneo mengine maambukizo ya virusi vya VVU/ UKIMWI huchangia kwa kiasi kikubwa kuongezeka kwa uhalifu. Zaidi ya hayo kuna maeneo ambayo makaosa ya kujamiiana kama kubaka, huchangia kwa kiasi kikubwa ongezeko la mmomonyoko wa maadili ya tabia kwa watoto.

Zaidi ya hayo kuna uwiano mkubwa na idadi ya makosa yanayofanywa na vijana wa kiume kuliko yanayofanywa na wasichana. Hii huchangiwa, kwa kawaida kiakili na kimwili, za wasichana kutokana na maumbile ya wasichana si rahisi kuharibika.

Kwa upande mwingine katika sheria inayosimamia watuhumiwa vijana, hakuna vifungu vinavyohusiana na utaratibu mzima juu ya kuwadhibiti watuhumiwa vijana, kwa mfano kuwaarifu wazazi au walezi wakati wanapokamatwa, ukiangalia sura ya 13 inayoongoza utaratibu wa sheria juu ya Juvenile Justice katika nchi, haikuingiza misingi ya kimataifa ya ulinzi na maslahi ya mtoto wakati anapokamatwa.

Kwa kuhojiwa, kuwekwa kizuizini, wakati wa kusikiliza kesi, dhamana, kutiwa hatiani na adhabu

na matokeo yake wanaoshughulikia ukamataji wa watuhumiwa vijana kama polisi ofisa wa kiume na wakike wanawachukulia wakosaji vijana sawa na wakosaji wakubwa. Tabia hii imesababisha watuhumiwa hawa kuwekwa sehemu moja na watu wazima hasa kwenye magereza au wakiwa chini ya ulinzi wa polisi (mahabusu za polisi).

Udhaifu huo hapo juu, ni kutokana na upungufu wa watumishi wa haki za watoto au bado hao wachache hawazifahamu sheria na haki za watoto watuhumiwa, Pia waliopo hawana elimu ya kutosha juu ya hao walengwa na baadhi yao hawana vitendea kazi katika maeneo ya kutunzia watuhumiwa na hata hivyo hawaelezwi wajibu wao. Matokeo yake ni ufanisi mdogo katika kutoa haki kwa watoto watuhumiwa.

Hata hivyo wajibu wa mashirika yasiyo ya kiserikali na yale ya kijamii na wakala wengine, haikuelezwa popote juu ya utendaji na uhalali wa kusimamia mfumo huo ili kuweka katika mazingira mazuri hizo sehemu na inatakiwa kuwashirikisha jamii kwa upande mmoja na upande mwingine, mashirika haya yamejihusisha kutetea haki hizi bila ya mfumo maalumu uliowekwa.

Na katika kesi nyingi hakuna mfumo mzima unaonyesha kumbukumbu au takwimu za ukamataji na uendeshaji mashitaka ya watoto watuhumiwa.

## 4.2: Kuboresha Utoaji wa Huduma ya Utawala wa Haki ya Watoto

### 4.2.1: Kuboresha Utoaji wa Huduma na Utoaji wa Vifaa vya Msingi kwa Watoto Wahalifu

Kutokana na upungufu wa vitendea kazi pamoja na mgogoro uliopo kati ya sheria na vyombo vinavyotoa huduma vinachangia kwa kiasi kikubwa watuhumiwa vijana kutotendewa vilivyo kulingana na misingi ya sheria Tanzania ina upungufu mkubwa wa mahabusu za watoto na shule za maadirisho. Kwa mfano nchi yetu ina shule moja tu ya maadirisho iliyopo Irambo mkoani Mbeya, vile vile kuna mahabusu tano tu za watoto nchi nzima na ambazo zote zipo kwenye miji mikubwa, na wakati ongezeko la watu ni kubwa na wakati huo hakuna huduma maalum au vituo tofauti vya kurekebisha watuhumiwa vijana.

Kwa hiyo serikali inatakiwa iongeze huduma hii, kila sehemu ya Nchi kama kuwe na mahabusu za watoto za kutosheleza ili hao watoto wasiwekwe na watu wazima pale wanapokamatwa, pia shule za maadirisho ziongezwe, ofisi za waendesha mashitaka, ofisi za Afisa Ustawi wa Jamii hivyo hivyo na mahakama za watoto, maofisa wanaohudumia watuhumiwa watoto kama mahakimu, maafisa ustawi wa jamii. Waendesha mashitaka na maafisa wa polisi wanatakiwa wawezeshwe vitendea kazi vya kutosha ili waweze kutoa huduma yao kwa ufanisi ukilingana na kiwango cha kimataifa.

### 4.2.2: Mafunzo maalum ya utawala wa haki za watoto

Ni kwamba wasimamizi wote wanaotoa huduma juu ya watuhumiwa watoto kama Jeshi la Polisi, Jeshi la Magereza, Idara ya Mahakama na Ustawi wa Jamii hawana au hawajapata mafunzo maalum juu ya kuhudumia watuhumiwa watoto katika kesi nyingi, miongoni mwao huwa wanaangalia kwenye sheria ya adhabu inasemaje.

Ili kudhibiti hali hii ya ongezeko la watuhumiwa watoto, serikali ikishirikiana na vyama vya hiari kama NGOs, Local communities, CSOs and CBOs ipange mkakati wa kutoa mafunzo kwa wale wote wanaosimamia na kutoa huduma hii kwa watuhumiwa watoto kama vyuo vya ustawi wa jamii, vyuo vya polisi na magereza, vyuo vya Idara ya mahakama na kitivo cha sheria. Pia mpango uwe wa muda mrefu na mfupi, ikijumuisha na watoto wenyewe pamoja washika dau ili

tuweze kufikia kwenye lengo letu na hili litafanikiwa kwa kushirikiana na vyombo vingine ambavyo nimevitaja hapo juu bila ya kuiachia serikali pekee yake.

### 4.2.3: Tafsiri ya Majukumu mbalimbali ya Watendaji wa Haki za Binadamu

Upungufu wa ushirikiano kati ya makundi tofauti ya wasimamizi wa watoto watuhumiwa inatokana na wao kutokujua wajibu wao na vile vile sheria ya adhabu juu ya watoto watuhumiwa na utekelezaji wake limekuwa tatizo kubwa kwa watoto wakosefu kwa hiyo kina umuhimu wa sheria kuelezea wajibu wa kila aina ya wasimamizi wa watoto watuhumiwa ili kuleta ufanisi mzuri nchini.

Vyama vya hiari kama NGOs, CBOs, CSOs na Local communites vinawajibika kuhakikisha matatizo yote juu ya mfumo mzima wa Nchi wa kuhudumia watoto watuhumiwa unawekewa umuhimu wapekee katika wajibu, sheria na utekelezaji wake.

### 4.2.4: Utoaji wa Huduma za Msaada wa Kisheria kwa Watoto Wahalifu (Watukutu)

Kwamba hakuna msaada wa kisheria unaotolewa kwa Juvenile ambaye ameenda kinyume na sheria, kwa hiyo ni muhimu au inapaswa kwa sheria kutoa msaada wa sheria kwa Juvenile au kwa msaada zaidi kukubali Paralegals au mtu yeyote / vituo kuwasimamia Juvenile katika kesi wanapokuwa wameenda kinyume na sheria ya Nchi. Hii itasaidia maslahi ya watoto wakosefu katika mfumo wa haki.

### 4.2.5: Kuepusha Watoto Wahalifu Kutoka kwenye Mfumo wa Makosa ya Jinai

- *Mtazamo mzima wa mfumo huu ni kuzuia uhalifu kwa watoto ambao wanajiingiza katika mgogoro na sheria ili kuwaweka katika mazingira mazuri ya baadaye wasije wakawa majambazi sugu watakapokuwa watu wazima.*

- *Kwa hiyo wakati umefika wa kutoa adhabu mbadala kwa watoto wahalifu kama za kufanya shughuli zitakazoleta faida katika jamii badala ya kuwahukumu kwenda mahabusu za watoto au shule za maadirisho ambako wao wanajisikia tayari ni waharifu wakati wanapochanganywa na wahalifu watu wazima ambao ni wazoefu kwa hiyo basi ni muhimu kubadili mfumo mzima na kuhakikisha kuwa Juvenile delinquents wanatendewa vyema kwa viwango vya kimataifa.*

### 4.3: Hitimisho

Kutokana na yote ambayo yameelezwa toka sura ya kwanza na takwimu mbalimbali zinazotokana na matatizo ya watoto watuhumiwa katika nchi yetu. Inatakiwa mabadiliko ya haraka na iwe changamoto kwa vyama visivyo vya serikali pamoja na seirikali yenyewe na wadau wote kufanya mabadiliko katika mfumo mzima wa hali hii nchini kote.

## SHERIA/HATI ZA KIMATAIFA ZILIZOREJEWA

1. Mkataba wa Umoja wa Mataifa juu ya Haki za Watoto (CRC) 1969
2. Kanuni za Umoja wa Mataifa kuhusu Viwango vya Chini katika Usimamizi wa Haki za Watoto Wanaokabiliwa na Makosa ya Jinai (*Kanuni za Beijing*), azimio la Mkutano Mkuu wa Umoja wa Mataifa, 40/33, kiambatanisho.
3. Misingi ya Umoja wa Mataifa juu ya Kuzuia Makosa ya Jinai yanayotendwa na Watoto (*Misingi ya Riyadh*), azimio la Mkutano Mkuu wa Umoja wa Mataifa, 45/ 112, kiambatanisho.
4. Kanuni za Umoja wa Mataifa Zinazolinda Haki na Uhuru wa Watoto Walioko Korokoroni.
5. Kanuni za Umoja wa Mataifa juu ya Viwango vya Chini Katika Uchukuaji wa Hatua Zisizo za Kifungo (*Kanuni za Tokyo*)
6. Miongozo ya Umoja wa Mataifa Katika Kuchukua Hatua dhidi ya Watoto walio Katika Mfumo wa Kawaida wa Jinai.
7. Tamko la Umoja wa Mataifa kuhusu Misingi ya Haki kwa Wahanga wa Matumizi Mabaya ya Madaraka, azimio la Mkutano Mkuu wa Umoja wa Mataifa, 40/34, kiambatanisho.
8. Mkataba wa Afrika juu ya Haki na Ustawi wa Mtoto, 1990.
9. Mkataba wa Ulaya wa Ulinzi wa Uhuru na Haki za Binadamu, 1950.
10. Mkataba wa Amerika juu ya Haki za Binadamu.

## ORODHA YA SHERIA ZILIZOREJEWA

1. Sheria ya Watoto na Vijana, sura ya 13.
2. Sheria ya Makampuni, sura ya 212.
3. Sheria ya Waharifu Vijana (Canada), 1985.
4. Sheria ya Watoto, Vijana na Familia zao (New Zealand), 1989.
5. Sheria ya Vijana Waharifu (Australia), 1993.
6. Sheria ya Watoto (Uganda), 1996.
7. Sheria ya Uangalizi wa Waharifu, sura ya 17.
8. Sheria ya Adhabu ya Viboko, sura ya 279.
9. Sheria ya Kanuni za Adhabu, sura ya 16.
10. Sheria ya Mwenendo wa Makosa ya Jinai, 1985.
11. Sheria ya Mahakama za Mahakimu, 1984.
12. Sheria ya Watoto na Vijana (Zambia).
13. Sheria ya Watoto na Vijana (Kenya), sura ya 217.
14. Sheria ya Watoto na Vijana (Zanzibar), sura ya 58.
15. Sheria ya Kifungo cha Chini, 1971.

## ORODHA YA MAJEDWALI

